
РАЗГРОМ ЯПОНСКИХ МИЛИТАРИСТОВ
У РЕКИ ХАЛХИН-ГОЛ
20–31 августа 1939 г.
КИТАЙ
оз. Узур-Нур
рез.
рез.
Халхин-Гол
Северная группа
выс. Палец (Фуй)
г. Баин-Цаган
г. Номон-Хан-Бурд-Обо
выс. Ремизова
Центральная группа
выс. Зеленая
г. Хулат-Улайн-Обо
г. Хамар-Даба
Халхин-Гол
г. Нурен-Обо
МОНГОЛЬСКАЯ
НАРОДНАЯ
РЕСПУБЛИКА
Южная группа
рез.
1-я АРМЕЙСКАЯ ГРУППА
г. Эрис-Улайн-Обо

# ХАЛХЫН ГОЛ–1939



1 ДАЙНД ХЭДИЙН БЭЛТГЭЖЭЭ...



2 ТҮРҮҮЧИЙН ТУЛАЛДААНУУД



3 БААТАРЛАГ БАЯНЦАГААН



4 УЛААН ТАВАН ХОШУУТ ШОНХРУУД



5 ТАЛ ДАХЬ «КАННЫ»



6 МӨНХИЙН ЯРУУ АЛДАР


МОСКВА
«ПЛАНЕТА»
ХЭВЛЭЛИЙН ГАЗАР
1989

УЛААНБААТАР
УЛСЫН
ХЭВЛЭЛИЙН ГАЗАР
1989

**Халхин-Гол — 1939**
Фотоальбом
На монгольском языке

Орчуулсан Б. ДҮГЭР

Эхийг эмхэтгэж зохиосон
монголын талаас Т. ОСОР
зөвлөлтийн талаас А. КРИВЕЛЬ
Зураач А. КУРБАЧЕВСКИЙ

**ISBN 5-85250-202-2**



*Зөвлөлт-монголын цэрэг Халхын голын орчимд японы түрэмгийлэгчдийг бут цохисон түүхт ялалтын 50 жилийн ойд зориулав*



*Аливаа хувьсгал өөрийгөө*
*хамгаалж чадвал*
*ач тус нь эрхбиш гардаг...*

**В. И. Ленин**





*Цэрэг хэмээгч улс гэрийг
батлан хамгаалахын
тулд зориуд хуралдуулсан нь
нэн чухал.*

**Д. Сүхбаатар**






Халхын гол бол манай эрх чөлөө, тусгаар тогтнолд халдсан харийн дайсныг бут цохисон түүхэн ялалтын талбар юм.
Милитарист японы эрх баригчид Монгол орныг эзлэн авч, түүнийг Зөвлөлт Холбоот Улсад довтлох түшиц газар болгох зорилгоор 1939 оны тавдугаар сард түрэмгий дайн дэгдээжээ.
Халхын голын районд дөрвөн сар үргэлжилсэн ширүүн байлдаан зөвлөлт-монголын цэрэг японы милитаристуудыг хиартал бут ниргэсэн гялалзсан ялалтаар дууссан юм.
Зөвлөлт-монголын дайчид монголын ард түмний эрх чөлөө, тусгаар тогтнолын төлөө нэгэн эгнээнд байлдаж, БНМАУ, ЗСБНХУ-ын нийтлэг эрх ашгийг хамгаалан, гандан буурштгүй гавьяа байгуулсан билээ.
Монгол орны баялаг, стратегийн чухал байрлалд японы империалистууд дээр үеэс шунасаар байсан юм.
Японы түрэмгийлэгчид 1931 онд Хятадад цөмрөн орж Манжуурыг булаан эзэлсныйхээ дараа БНМАУ-д довтлох дайны бэлтгэлийг хүчтэй хийх болов.
1935—1936 оноос эхлэн японгууд БНМАУ-ын хил хязгаарыг зөрчиж, цэргийн өдөөн хатгалга удаа дараа хийсэн боловч түүнд Монголын Ардын Хувьсгалт цэрэг хатуу цохилт өгч, эх орныхоо дархан хил хязгаарыг сонор сэрэмжтэй хамгаалж байсан юм.
1936 оны гуравдугаар сарын 12-нд БНМАУ, ЗСБНХУ-ын хооронд харилцан туслалцах протоколд гарын үсэг зурж, Зөвлөлт Засгийн газар БНМАУ-ын хилийг өөрийн дархан хилийн нэгэн адил эрс шийдвэртэй хамгаална гэдгээ албан ёсоор мэдэгдсэн билээ. Энэ хэлэлцээний дагуу Улаан Армийн ангиудыг Монголд илгээж, 57 дугаар онцгой корпус байгуулав. Гэвч японы дайнчид Зөвлөлт Засгийн газрын энэ сануулгыг үл хайхран түрэмгий бодлогоо идэвхжүүлж, 1939 оны эхээр япон-манжийн цэрэг БНМАУ-ын хил хязгаарыг байн байн зөрчиж байснаа 1939 оны тавдугаар сарын 11-нд их буу, нисэх онгоцоор дэмжүүлсэн 500 шахам морьт цэргийн хүчээр БНМАУ-ын нутагт Номонхаан, Бүрд-Овооны чиглэлээр цөмрөн орж, Халхын голын зарлаагүй дайныг эхэлсэн юм.



Япон-манжийн цэрэг тавдугаар сарын 28-ны өглөө 2500 орчим цэрэг, үлэмжхэн тооны их буу, нисэх онгоцоор дэмжүүлэн давшилтад орж зөвлөлт-монголын цэргийг хоёр талаас нь ороож бүслэхийг оролджээ.
Япон-манжийн цэрэг Халхын голын гармыг эзэлж, зөвлөлт-монголын цэргийг зүүн гараар нь ороож бүслэхийг оролдсон боловч тэднийг зөвлөлтийн армийн 76 мм-ийн их бууны батарей гэнэтийн хүчтэй мэргэн галаар угтаж, сапёрын ротын дайчид шийдмэг дайран цохилт өгөв.
Зөвлөлт-монголын цэргийн анги салбарuudыг баруун гараар нь ороож, ухрах замыг хаах гэсэн баргын морьт хороод их хохирол хүлээв.
Фронтын төв хэсэгт давшсан японы цэргийн ангиудыг зөвлөлт-монголын цэргүүд 28-ны орой бүрэн зогсоож, 29-ний өглөө их бууны галын дэмжлэгтэйгээр сөрөг дайралт хийж ухраасан юм. 28, 29-ний өдрийн байлдаанд япон-манжийн тал 400 цэргээ алуулж, цаашид шинэ цохилт хүлээхээс болгоомжлон, арга буюу хилийн цаана ухран гарчээ. Энэ өдрийн байлдаанд 6 дугаар морьт дивизийн 17 дугаар хороо, хуягт дивизион эрэлхэгээр тулалдаж, зөвлөлтийн 149 дүгээр буудлагын хороо дайсны давшилтыг зогсоож, цохилт өгөхөд шийдвэрлэх үүрэг гүйцэтгэсэн юм.
Японы түрэмгийлэгчид шинээр томоохон байлдаан хийх ажиллагаанд зургадугаар сарын турш бэлтгэсэн байна. Шинэ дайралт хийхийн өмнө тэд агаарын олон удаагийн байлдаан явуулсаа. Агаарын тулалдаан бараг өдөр өнжилгүй болдог байсан бөгөөд заримдаа агаарын томоохон байлдаан болтлоо өргөжиж байсан юм.
Японы цэргийн командлал Халхын голын районд байсан зөвлөлт-монголын цэргийн ангиудад гэнэтийн хүчтэй цохилт өгч, бүслэн устгах зорилгоор Халхын голын баруун эргийг эзлэх төлөвлөгөө боловсруулж, 1939 оны долдугаар сарын эхээр БНМАУ-ын хилийн дагуу 38 мянган цэрэг, офицер, 310 их буу, 135 танк, хуягт машин, 225 нисэх онгоц хуралдуулав.
Японы тал зөвлөлт-монголын цэргээс явган цэрэг болон их буугаар 3 дахин, морьт цэргээр 4,5 дахин давуу байсан юм. Харин манайх дайснаас танк, хуягт машинаар давуу байлаа.
Японы цэрэг долдугаар сарын 2-нд давшилтад орж, шөнө нь Халхын голыг гатлан, 3-ны өглөө Баянцагааныг эзэллээ.
Халхын голын байлдааны түүхэнд Баянцагааны тулалдаан гэж нэрлэгдсэн энэ ширүүн байлдаанд хоёр талаас 400 орчим танк, хуягт машин, 300 гаруй их буу, хэдэн зуун нисэх онгоц оролцжээ.
Зөвлөлт-монголын цэргийн ангиуд Халхын голын цаад эрэгт эзэлж байсан түшиц газраа бат барьж байхын зэрэгцээгээр Баянцагаан уулын орчим дайсны бүлэглэлд тал бүрээс нь сөрөг цохилт өгсөн юм.
Баянцагааны тулалдаан нь төрөл бүрийн цэргийг их хэмжээгээр бөөгнөрүүлэн оролцуулсан ширүүн тулалдаан болсон бөгөөд японы цэргийн зайлшгүй ялагдаж сүйрэхийн ёрыг харуулсан билээ. Энэ тулалдаанд дайсан бараг бүх танк, их бууныхаа дийлэнхийг, 45 нисэх онгоц, 10 мянга орчим хүнээ алдав.
Ингэж зөвлөлт-монголын цэргийг бүслэхийг санаархсан японгууд өөрсдөө бут цохигдоод үлдсэн хэсэг нь Халхын голын зүүн эрэгт зугтан гарчээ. Түүнээс хойш долдугаар сарын 8, 11, 24, 25-ны өдрүүдэд японы самууран нар Халхын голын хавиар хэд хэдэн газраар дайралт хийх гэж оролдсон боловч тухай бүрдээ зөвлөлт-монголын цэргийн их бууны ширүүн гал, танк, хуягт, морьт цэргийн сөрөг атакт бут цохигдож их хохирол хүлээж байсан юм. Японы түрэмгийлэгчид долдугаар сарын 25-наас хориглолтод оржээ.
Халхын голд хоёр сар гаруй байлдсан боловч японы түрэмгийлэгчид санасан үр дүндээ хүрч чадсангүй.
Японы цэргийн командлал тав, долдугаар сарын байлдаанд ялагдсаныхаа өшөөг авахын тулд 1939 оны наймдугаар сарын эцсээр «Ерөнхий давшилт» гэгчийг явуулахаар төлөвлөн товложээ. Нөгөөтэйгүүр тэдний түрэмгий оролдлого нь ч АНУ, Английн эрх барих хэсгийн зүгээс дэмжигдэн сайшаагдаж, уг төлөвлөгөөг хэрэгжүүлэх зорилгоор явган цэргийн 2 дивиз, 1 бригад, танкийн 2 хороо, их бууны 7 хороо (үүнээс хүнд их бууны 4 хороо), баргын морьт цэр-









гийн 3 хороо, танк эсэргүүцэх хэд хэдэн батарей, Порт-Артураас бэхлэлтийн хүнд их буу, хятадын фронтоос туршлагатай нисэгчдээ татан ирүүлж, нийт 75 мянга гаруй хүн, 500 их буу, 182 танк, 350 орчим нисэх онгоц хуралдуулжээ. Эдгээр цэргийн ангийг 6 дугаар арми болгон зохион байгуулж, командлагчаар нь Огису Риппо гэгчийг томилж, ерөнхий давшилтаа наймдугаар сарын 24-нд эхлэхээр төлөвлөж товлосон учир манай тал өрсөж цохих хэрэгтэй болов.
Зөвлөлт-монголын цэргийн командлал долдугаар сарын сүүлчийн хагас, наймдугаар сарын эхний хагасыг БНМАУ-ын нутагт цөмрөн орсон японы цэргийн хүчийг бүрэн устгах байлдаанд бэлтгэхэд зориулжээ.
Долдугаар сарын 15-нд байлдааны районд байрлаж байсан зөвлөлтийн цэргийг шинэ нэмэгдэл хүчээр сэлбэж, армийн 1 дүгээр групп болгон зохион байгуулж, ЗСБНХУ-ын Ардын Комиссар нарын Зөвлөлийн 1939 оны долдугаар сарын 31-ний тогтоолоор корпусыг командлан захирагч Г. К. Жуковыг командлагчаар нь томилжээ. Армийн 1 дүгээр группийн бүрэлдэхүүнд: зөвлөлтийн цэргийн буудлагын 3 дивиз (36, 57, 82 дугаар), буудлага-пулемётын 1, мотохуягтын 3, танкийн 3, агаарын десантын 1 бригад, их бууны 6 хороо, 2 тусгай дивизион, алсын буудлагын батарей, холбооны 2 батальон; МАХЦ-ийн 6, 8 дугаар морьт дивиз, 14 дүгээр хороо, хуягт бригад, нисэх бригад зэрэг ангиуд оролцсон юм. Нийтдээ: зөвлөлт-монголын 57 мянга орчим хүн, 498 танк, 385 хуягт машин, 542 их буу, миномёт, 2255 пулемёт, 515 нисэх онгоц бүхий хүч хуралдсан юм.
Зөвлөлт-монголын цэргийн командлал шийдвэрлэх давшилтад бэлтгэхдээ Халхын голын районд бөөгнөрсөн зөвлөлт-монголын цэргийн ангиудыг өмнөд, төв, хойд гурван бүлэгт хуваав.
1939 оны наймдугаар сарын 20-ны өглөө Халхын голын байлдааны эцсийн шийдвэрлэх үе шат болсон зөвлөлт-монголын цэргийн ерөнхий давшилт эхлэв.
Японы хориглолтын өвөр эгнээ, тулгуурт болон галт, хянах байрууд, ойрын нөөц хүчинд хэдэн зуун нисэх онгоц, их буугаар цохилт өгч, гурван бүлгийн цэрэг нэгэн зэрэг атакт орлоо.
Зөвлөлт-монголын ангиуд урагшлах тусам дайсны цэргийн эсэргүүцэл улам хүчтэй болж, фронтын бүх хэсэгт ширүүн байлдаан үргэлжилж байлаа. Гэвч японочууд зөвлөлт-монголын цэргийн шийдэмгий давшилтыг тогтоож чадаагүй юм.
Зөвлөлт-монголын цэргийн өмнөд, хойд бүлгийн хөдөлгөөнтэй нэгтгэл ангиуд их буу, нисэх онгоцны дэмжлэгтэйгээр дайсны эсэргүүцлийг дарж ар талд нь нэвтрэн гарч, улсын хилийн дагуу шуурхай давшсаар наймдугаар сарын 24-ний өдөр Номонхаан, Бүрд-Овооны орчим нийлж уулзав. Тэгснээр японы 6 дугаар арми БНМАУ-ын хилийн дотор бүрэн бүслэгджээ. Японы командлал зөвлөлт-монголын цэргийн бүслэлтийн цагиргийг сэтлэх оролдлогыг дотор гаднаас нь хийсэн боловч амжилт олоогүй юм.
Нэгтгэл ангиуд бүслэлтийн цагиргаа улам хумьж, дайсныг тал бүрээс нь зогсолтгүй атаклан, хэсэгчлэн устгасаар наймдугаар сарын 31-нд БНМАУ-ын нутгийг харийн түрэмгийлэгчдээс бүрэн цэвэрлэсэн билээ.
Японы цэргийн командлал бүрмөсөн ялагдсанаа хүлээж, дайныг зогсоон бууж өгсөн тухай актад 1939 оны есдүгээр сарын 16-нд гарын үсэг зуржээ. Үүгээр дөрвөн сар үргэлжилсэн Халхын голын байлдаан зөвлөлт-монголын армиудын баатарлаг ялалтаар төгссөн юм.
Зөвлөлт-монголын цэрэг японы эзэн хааны армийн шилдэг гэгддэг анги нэгтгэлийг бут ниргэж, 12 мянган винтов, 200 их буу, 400 орчим пулемёт, 100 гаруй автомашин, бусад олон техник олзлон авчээ. 1939 оны тавдугаар сараас есдүгээр сар хүртэлх хугацаанд японы олон мянган хүн алагдаж шархдаж, олзлогдон, 660 нисэх онгоц, их хэмжээний бусад зэвсэг, сум, галт хэрэгслээ алдсан юм.
Халхын голын байлдаан нь хэмжээ далайцын хувьд багавтар боловч цэргийн урлагт чухал хувь нэмрээ оруулж, зөвлөлт-монголын ах дүү армиудын хамтын тэмцлийн дайчин түүхийг шинэ хуудсаар баяжууллаа. Капиталист орнуудын зэвсэгт хүчний дотор байлдах чадварын хувьд дээгүүрт тооцогдож байсан японы армийн шигшмэл ангиу-

даас бүрдсэн том бүлэглэлийг зам харилцаа муутай, хангах баазаасаа алслагдсан хээр талын нөхцөлд богино хугацааны дотор бүслэн устгасан явдал цэргийн урлагийн түүхэнд чухал байр эзэлнэ.
Тухайн үедээ хамгийн шинэхэн зэвсэглэл, байлдааны техникээр зэвсэглэсэн олон төрлийн цэргийг гол чиглэлд бөөгнөрүүлэн хэрэглэж, хуягт танкийн болон морьт анги нэгтгэлүүдийг Баянцагааны тулалдаанд сөрөг цохилтын үндсэн нударга, наймдугаар сарын давших операцийн явцад дайсны байрлалын гүнд амжилтаа хөгжүүлэх хэрэгсэл болгон ашигласан онцлогтой билээ.
Давших операцийг маш нууц бэлтгэж, хориглолтоо бэхжүүлж байна гэсэн ойлголтыг дайсанд төрүүлэхэд чиглэсэн операцийн өнгөлөн далдлалт, хууран төөрөгдүүлэх олон төрлийн арга хэмжээг нэгдсэн төлөвлөгөөний дагуу системтэй авч хэрэгжүүлсэн явдал үр дүнгээ өгсөн юм.
Байлдааны талбарт ах дүү армиудын хамтын ажиллагааг нэгтгэн зохион байгуулж удирдах анхны шилдэг жишээг байлдааны ажиллагаа харуулсан нь орчин үед практикийн ач холбогдолтой болж байна.
Халхын голын байлдааны үед фронт, ар тал, арми, ард түмний нэгдэл улам бэхжиж, дайны цагийн сорилт шалгалтыг даван туулсан билээ. Манай орны олон зуун залуус цэрэгт сайн дураараа явах хүсэлтээ илэрхийлж, үйлдвэрийн газруудад 12 цаг ажиллах эх оронч хөдөлгөөн өрнөж, олон тооны ажилчид төлөвлөгөөгөө давуулан биелүүлж, хөдөлмөрийн сайхан амжилт гаргаж байлаа. Үүний зэрэгцээ манай орны ажилчин анги, хөдөлмөрч малчин ардууд МАХЦ-ийн ангиудтай шефийн холбоо тогтоож, фронтыг хэрэгцээт зүйлээр хангаж, байлдаж буй дарга, цэргүүдэд эд материал, санаа сэтгэлийн гүн дэмжлэг үзүүлж байсан юм.
Энэ бүхэн нь монголын ард түмэн эх орон, Монгол-Зөвлөлтийн найрамдалд хязгааргүй үнэнч, Монгол-Зөвлөлтийн армийг хайрлан хүндэтгэж байдгийн яруу тод илрэл, жишээ болсон билээ.
Халхын голын байлдаанд онц гарамгай байлдсан ангиудыг зөвлөлт, монголын төрийн дээд шагналаар шагнажээ. Үүнд: командлалын даалгаврыг үлгэр жишээчээр биелүүлсэн мотобуудлагын 36 дугаар дивиз, танкийн 11 дүгээр бригад, бөмбөгдөгч хурдан нисэх онгоцны 100 дугаар бригад, мотохуягтын 7 дугаар бригад, мотобуудлагын 24 дүгээр хороо, их бууны 175 дугаар хороог Лениний одонгоор; буудлагын 57 дугаар дивиз, буудлагын болон мотобуудлагын 127, 149, 239, 601 дүгээр хороо, мотохуягтын 8, 9 дүгээр бригад, танкийн 6 дугаар бригад, нисэх хүчний 22, 56, 70 дугаар хороо зэрэг нийт 25 анги нэгтгэлийг Улаан Тугийн одонгоор шагнажээ.
Халхын голын байлдаанд эрэлхэг зориг гаргаж, онц гарамгай байлдсан 70 хүн ЗСБНХУ-ын Дээд Зөвлөлийн Тэргүүлэгчдийн 1939 оны наймдугаар сарын 28, арван нэгдүгээр сарын 17-ны зарлигаар ЗХУ-ын Баатар цол хүртэж, ЗХУ-ын Баатар, корпус командлан захирагч Я. В. Смушкевич, ЗХУ-ын Баатар, нисэх онгоцны хорооны захирагч С. И. Грицевец, Г. П. Кравченко нарт ЗХУ-ын хошой Баатар цол олгожээ. Мөн дайнд гарамгай гавьяа байгуулсан зөвлөлтийн армийн цэрэг дарга, улс төрийн ажилтан 17121 хүнийг ЗХУ-ын одон медалиар шагнасан байна.
Халхын голын байлдаанд монгол, зөвлөлтийн цэргийн байгуулсан эрэлхэг гавьяаг үнэлж БНМАУ-ын Бага Хурлын Тэргүүлэгчдийн тогтоолоор 1939 онд Монголын Ардын Хувьсгалт цэргийн 726, Зөвлөлтийн Улаан Армийн 326 цэрэг, дарга нарыг төрийн дээд шагнал—Байлдааны гавьяаны Улаан Тугийн одонгоор шагнажээ. Мөн эрэлхэг дайчин Л. Дандар, Ц. Олзвой, Л. Гэлэгбаатар, Д. Хаянхярваа, Ч. Дугаржав, Д. Нянтайсүрэн, П. Чогдон, Д. Гуулин, Д. Самдан, М. Экей, Н. Жамбаа, С. Төмөрбаатар, Э. Шийлэг, В. Шарав нарын зэрэг хүмүүс; зөвлөлтийн цэргийн нэрт жанжин Г. К. Жуков, И. И. Федюнинский нарыг Халхын голд эрэлхэг гавьяа байгуулсных нь төлөө БНМАУ-ын Баатар цолоор шагнасан байна.
Халхын голын байлдаанд японы самуурай нарыг Зөвлөлт, Монголын арми хамтын хүчээр бут цохисон явдал цэрэг, улс төрийн чухал ач холбогдолтой болсон юм. Энэ ялалт нь юуны өмнө манай орны тусгаар тогтнол, нутаг дэвсгэрийн бүрэн бүтэн байдлыг харийн түрэмгийлэгчдээс хамгаалж чадсанаараа ардын хувьсгалын ололт амжилтыг цаашид гүнзгийрүүлэн БНМАУ-ын капиталист биш хөгжлийн зорилтыг бүрэн хангах нөхцөлийг бүрдүүлж өгчээ.
Халхын голын ялалт нь пролетарийн интернационализмын зарчимд үндэслэсэн монгол-зөвлөлтийн ард түмэн, манай ах дүү хоёр армийн ленинч найрамдал юунд ч ялагдашгүй бат хүчтэй болохыг дэлхий дахинаа яруу тод харуулсан билээ.
«Халхын голын районд зөвлөлт-монголын цэргийн байгуулсан түүхэн ялалт нь японы милитаризм төдийгүй, олон улсын империализмд өгсөн хатуу цохилт болсноороо монгол, зөвлөлтийн ард түмний аугаа их ленинч найрамдал болон пролетарийн интернационализмын үзэл санааны гайхамшигт ялалт болсон юм» гэж зөвлөлт, монголын цэрэг Халхын голын районд милитарист японы цэргийг бут цохисны 40 жилийн ойн баярыг тэмдэглэн өнгөрүүлэх тухай МАХН-ын Төв Хорооноос гаргасан тогтоолд тэмдэглэжээ.
Халхын голын ялалтын эх сурвалж нь марксизм-ленинизмд үнэнч ЗХУКН, МАХН-ын зөв мэргэн удирдлага, манай орны нийгэм, төрийн байгууллын бат орших давуу хүч чадал, арми ард түмний цул нэгдэл байсан юм.
Халхын голын районд зөвлөлт-монголын цэрэг японы милитаристуудыг бут ниргэсэн энэ түүхэн сургамж ах дүүгийн найрамдалт социалист орнуудын аль нэгний эсрэг түрэмгий этгээд халдан довтолбол ямар хатуу цохилт авдгийг өнөөдөр ч гэсэн сануулан хэлсээр байна.

***...Манай нэгдүгээр алхам бол Формозыг байлдан авахад оршино. Хоёр дахь нь Солонгосыг эзлэх (энэ нь биелэгдээд байна). Одоо гурав дахь алхмыг хийх ёстой. Энэ нь Манжуур, Монгол, Хятадыг эзлэхэд оршино. Эднийг хийсэн үед Азийн бүх үлдсэн газар нь манай хөлийн дор байх болно.***

1927 оны долдугаар сарын 25-нд Японы ерөнхий сайд байсан генерал Танака Японы эзэн хаанд өргөсөн нууц меморандумаас







1936 онд гитлерийн Герман, империалист Японы хооронд «Коминтерны эсрэг гэрээ» байгуулагдаж, 1937 онд фашист Итали түүнд нэгдэв. Цэрэг-улс төрийн түрэмгий холбоо ингэж байгуулагдав

Японы булаан эзлэгчид Зүүн Хойд Хятад болон Манжуурт цуст хэргислал үйлджээ

# 1 ДАЙНД ХЭДИЙН БЭЛТГЭЖЭЭ...

Японцууд өөрийн түүх зүйд Халхын голын байлдааныг «будлиан» гэж нэрлэжээ. Хэрэг дээрээ энэ бол 129 өдөр үргэлжилсэн хатуу ширүүн жинхэнэ дайн байсан юм. Тэгэхэд шинэ амьдрал байгуулах замд орсон хоёр улс байсан нь Зөвлөлт Холбоот Улс, Бүгд Найрамдах Монгол Ард Улс байсныг дурдъя.

Японы империалистууд 1918—1922 онд Зөвлөлтийн Алс Дорнодод халдлага үйлдсэн юм. Тэд тэнд ялагдсан нь үнэн, тэгэхдээ араатны хомхойрол нь дарагдсангүй улам даварчээ.

Милитарист Японы түрэмгийллийн дараагийн бай нь Зүүн Хойд Хятадын гурван муж: Ляонин, Ляодун, Хэйлунзян, өөрөөр хэлэхэд Манжуур байлаа. Өдөөн хатгалга хийсэн нь түрэмгийлэл үйлдэхэд хүргэв. 1931 оны аравдугаар сард Зүүн Хойд Хятадын хамгийн том хот Мүгдэн хотоос холгүй хувцсаа сольж өмссөн японы хэсэг цэрэг төмөр зам дэлбэлжээ. Зам дэлбэлсэн «гэм буруутан нь» хятадын тал гэж зарласан байна. Япон улс өөрийнхөө эрх ашгийг «хамгаалахын тулд» Манжуурт цэргээ оруулж, өөрөөр хэлэхэд түүнийг эзлэн авахаас «өөр аргагүй болжээ».

Хятадаас тасалж авсан гурван муж, бас японы дайнчдын эзлэн авсан Өвөр Монголыг Япон улс эхлээд Манж-го улс гэж, дараа нь «эзэнт улс» гэж зарлажээ. Тэр «улсын» хүн амын олонх нь хятадууд байсан боловч арми, засаг захиргааны цээрлүүлэх байгууллага, түшмэдийн аппаратыг булаан эзлэгчдээс бүрдүүлэн байгуулж байв.

Японцууд Манж-го улсын тэргүүнээр, 1911 оны хувьсгалаар түлхэгдэн унасан Чин улсын сүүлчийн удмын «эзэн хаан» Пу-И-г тавьжээ.

Япон улс мөн гучаад оны эхээр Монгол, Зөвлөлтийн Өвөр Байгал, Тэнгис орчмын нутаг тийш «Умар зүгийн аян дайн» хийхээр бэлтгэж эхэлжээ. Монгол-манжуурын хил дээр японы талаас өдөөн хатгалга хийх нь байнгын үзэгдэл болж, улам бүр ичгүүр сонжуургүй авирлаж, голдуу цус урсгасан байлдаан хийж байв. Түүний уршгаар хилчид амь үрэгдэж, хүн ам нь төрсөн нутгаасаа улсынхаа гүн тийш холдон зайлж байв.

Зөвлөлт-манжуурын хил дээр ч бас тайван бус байлаа. Япончуудын эзлэн авсан Манжуурын нутаг дэвсгэрээс зөвхөн 1936—1938 онд энд 231 удаа довтолж, түүний 35 нь үнэндээ байлдааны том мөргөлдөөн болжээ.

Японы дайнчид ЗСБНХУ, БНМАУ-ын эсрэг дайсагнасан ажиллагаа явуулаад, Зөвлөлт Холбоот Улс болон Монгол улсыг ёс мэт гүтгэн дайрдаг байв. Зөвлөлт, монголын цэрэг хил зөрчсөн мэт худал мэдээ тарааж байв. Японд, түүний холбоотнууд Гитлерийн Герман болон фашист Италид жишээлэхэд Халхын гол орчмын монгол нутаг «хэзээ язаанаас» Манжгогийн нутаг байсан мэт зааж гуйвуулсан газрын зураг хэвлэн нийтэлж байжээ.

Монголын хил тийш их хэмжээний цэрэг, их буу, нисэх хүчин, танк татаж иржээ.

Японцууд Порт-Артурын тэндээс том калибрын их буу хүртэл буулгаж авч, Халхын гол орчимд авчирчээ. Тэр үед Азид хамгийн хүчтэй армийн нэг гэгдэж байсан Квантуны гэгч түрэмгий арми тэр чигээрээ цахилгаанчилсан дайнаар Монголд цохилт өгч, зөвлөлтийн хил дээр гарах, дараа нь ЗСБНХУ-ын нутаг дэвсгэрийг эзлэн авахын тулд Монгол нутаг тийш овоо хараагаа чиглүүлсэн байв.

Японы гадаад явдлын яаманд тэр үед шилдэг мэргэжилтнүүд, дипломатууд, тагнуулчдыг бөөгнөрүүлсэн ч тодорхой юм. Дипломат ажиллагаа нь тү-

рэмгийлэл үйлдэх замыг цэвэрлэхэд дөхөм үзүүлжээ. Японы гадаад, дотоод бодлого хэдэн арван жилийн туршид дайнд бэлтгэх, булаан эзлэхэд чиглэж байлаа. Юм бүхэнд цэргийн эрхтнүүд ноёрхож байжээ. Тэгээд Японы сүлд дуулал: «Япон улс ямагт түрүүнд нь» гэдэг үгээр эхэлж байв. ЗСБНХУ-д сууж байсан Японы цэргийн атташе тэр үед бичихдээ: «...Зөвлөлтийн Алс Дорнод нь ЗСБНХУ-ын улс төр, аж үйлдвэрийн төвүүдээс алс байна... Бид ядахдаа Байгал хүртэл ахих хэрэгтэй. Тэгэх юм бол.. Япон улс Алс Дорнодын хязгаарыг эзэнт улсын эзэмшлийн хэсэг хэмээн үзэж болно» гэжээ.

Японы арми өргөн цар хүрээтэй дайнд алгуурхан, гэхдээ идэвхтэй бэлтгэжээ. Манжуурт стратегийн ач холбогдолтой төмөр зам тавьжээ. Хангамжийн бааз, агуулах, автопарк, зэвсгийн санг монголын болон манай хил тийш ойртуулсаар байлаа. Зөвлөлтийн хилийн дэргэд японы олон суурин байгуулжээ. Шилжин суурьшигчид нь зэвсэгтэй байсан бөгөөд цэргийн явдалд сургаж, тэднийг ямар ч цагт БНМАУ, ЗСБНХУ-ын эсрэг дайнд ашиглаж болох байв.

Монголын засгийн газар иим нөхцөлд өөрийн анд нөхөр, холбоотон Зөвлөлүүдийн оронд хандаж тусламж гуйсан юм. 1936 онд хийсэн зөвлөлт-монголын хэлэлцээний дүнд ЗСБНХУ, БНМАУ-ын хооронд харилцан туслах тухай Протокол гэрээ байгуулагджээ. Энэ протоколын дагуу ардын эрхт Монгол улсад 1921 оны нэгэн адил зөвлөлтийн цэрэг орсон юм.

Монгол улсын батлан хамгаалалтыг бас дотоодын хүчээр бэхжүүлж, Ардын армид алба хаах хугацаа хоёр жил байсныг гурван жил болгов. Бэхлэлтүүд байгуулж, батлан хамгаалах зорилготой бүтээгдэхүүний гаргалтыг эрс нэмэгдүүлжээ.

Тэр үед албан ёсоор япон манж гэж нэрлэгдэж байсан этгээдүүд ялангуяа 1939 онд дураараа дургив. Тэд юуны өмнө Монгол улсын дорнод хэсгээс Халхын гол орчмын нутгийг тасалж авахаар шийджээ. Японы дайны гэмт хэрэгтнүүдийн хэргийг шүүсэн 1946—1948 оны Токиогийн цэргийн шүүх дээр Халхын голын байлдааны талаар: «Энэ бол өргөн хэмжээтэй ажиллагаа байсан бөгөөд дөрвөн сар гаруй хугацааг хамарчээ. Японцууд нягуур бэлтгэсний дараа сөрөн зогсогч эсэргүүцэл этгээдийг устгах зорилгоор тэр ажиллагааг явуулсан нь тодорхой байна... Иим нөхцөлд цэргийн шүүх цэрэг дайны ажиллагааг японцуудын хийсэн түрэмгий дайн байжээ хэмээн үзэж байна» гэж тэмдэглэсэн байна.





**«Бүгд Найрамдах Монгол Ард Улс ба Зөвлөлийн Засагт Нийгэм Журамт Бүгд Найрамдах Холбоот Улсын Засгийн Газрууд нь хэрэв энэхүү гэрээг тогтоосон нэгэн этгээдийг цэргээр довтолбол бие биедээ элдэв тусламж, мөн цэрэг зэвсгийн тусламжийг үзүүлэх үүргийг хүлээнэ».**

**1936 оны гуравдугаар сарын 12-ны Харилцан туслалцах Протокол хэмээх гэрээний 2 дугаар зүйл**



Монгол Ардын Хувьсгалт Цэргийн хэсэг дарга нар (зүүнээс): Бүх цэргийн жанжны нэгдүгээр орлогч, Улс төрийн газрын дарга армийн комиссар О. Дашчирав, БНМАУ-ын маршал Г. Дэмид, Бүх цэргийн жанжны хоёрдугаар орлогч, корпус командлан захирагч Г. Самбуу; (арын эгнээнд) Цэргийн ерөнхий сургуулийн захирал бригад командлан захирагч Б. Гончигшарав, Жанжин штабын дарга корпус командлан захирагч Ж. Малж, 2 дугаар корпусын захирагч корпус командлан захирагч Г. Дамба, Улс төрийн газрын орлогч дарга корпусын комиссар Ж. Галдан нар. 1936 он



МАХЦ-ийн морьт цэргүүд







Төрсөн Монгол нутгаа агаарт хамгаалагчид...

## ЭХ ОРНЫ ЗОРИГТ ХӨВГҮҮД ЯПОНЫ БУЛААН ЭЗЛЭГЧИДТЭЙ ХИЙСЭН ТУЛАЛДААНД БҮГД НАЙРАМДАХ МОНГОЛ АРД УЛСЫН АНХНЫ БААТРУУД БОЛОВ



Ш. Гонгор



Д. Дэмбэрэл



Ч. Шагдарсүрэн



Монгол Ардын Хувьсгалт Цэргийн нисэх онгоцны бригадын сургагчид: зөвлөлтийн талаас — В. А. Судец (зүүн талаас), хожим Зөвлөлт Холбоот Улсын Баатар, БНМАУ-ын Баатар; монголын талаас — БНМАУ-ын Баатар Ч. Шагдарсүрэн (төв дунд нь). 1937 он

ЗӨВЛӨЛТИЙН АЛС ДОРНОДОД ХАСАН НУУРЫН ОРЧИМД БОЛСОН ТУЛАЛДААНД ЯПОНЫ МИЛИТАРИСТУУД ХАТУУ СУРГАМЖ АВАВ




Заозерная өндөрлөгт зөвлөлтийн дайчин Хасаны баатрууд ялалтын Улаан туг мандуулав. 1938 он

*Халхын голд гэнэтийн цохилтоор монгол цэргийн эсэргүүцлийг дарж, тус орны зүүн болон зүүн хойд районыг юуны өмнө эзлэн авч Зөвлөлт Холбоот Улсын эсрэг дараагийн байлдааны ажиллагааны түшиц газар болгохыг Япон өөрийн стратегийн зорилт хэмээн үзжээ.*



# 2 ТҮРҮҮЧИЙН ТУЛАЛДААНУУД

БНМАУ-ын дорнод хил дээр бөөгнөрсөн японы цэргүүд 1939 оны тавдугаар сард давшилтад оржээ. Дайсан Монгол оронд их буу, нисэх хүчнээр галан мөндөр буулгав. Зарлаагүй дайн эхэллээ.

Ялагдаж үзээгүй японучууд бас л урагшаа итгэлтэй, увайгүй зүтгэж, зөвлөлт-монголын цэргийн байрлалыг ер бусын хүчтэй түрж байлаа.

Дал-наян километр урт, гучдөчин километр өргөн фронтод байлдааны ажиллагаа явагджээ.

Зөвлөлт-монголын ангиуд эрэлхэг баатарлаг тулалджээ. Монголын морьт цэрэг хоногт долоон удаа сөрөг дайралтад орж байлаа. Иван Михайлович Ремизовын командалсан зөвлөлтийн 149 дүгээр буудлагын хороо тасралтгүй хүнд хэцүү тулалдаан хийж хилээс ухрав.

Дайны үед заримдаа янз бүрийн юм болдог. Зөвлөлт-монголын салбар ангиуд давшиж байгаа дайсантай хутгалдаж, дайсан зарим газраар Халхын голын эрэгт түрүүлж хүрчээ. Учир иймд голын гарам дээр онцгой ширүүн тулалдаан болжээ.

Дайны энэ эхний хүнд үед зөвлөлт, монголын дайчдын байгуулсан баатарлаг гавьяа мартагдахгүй. Ийм явдал болсон юм. Батарейн захирагч ахлах дэслэгч Ю. Б. Вахтин өөрийн санаачилгаар 76 мм-ийн их буунуудаа Халхын голын зүүн эрэг дээр гаргаж, давшиж байгаа дайсны эгнээг шууд онилон буудаж эхэлжээ. Дайсан сандарч, аргагүйн эрхэнд ухрав. Монгол цэрэг, дарга нар зоригтой тулалдлаа.

Хуягт дивизионы захирагч Хорлоо, хуягтын жолооч Хаянхярваа, пулемётын ротын улс төрийн удирдагч Жүгдэрнамжил, батарейн улс төрийн удирдагч Гэлэгбаатар болон бусад хүмүүс онцгой гавьяа байгуулжээ.

Энд нэг газар Халхын голын яруу алдарт тулалдааны бас нэг жирийн байлдагч Намсрайн Сүрэн өөрийн байрлалыг тогтоон барьсаар байжээ. Сүрэн Нямдоржтой хамт галын цэгт ашигтай байрлалыг сонгож авчээ. Гэвч давуу хүчтэй дайсны түрэлт ширүүн байлаа. Тулалдааны халуун эрч дунд салбар нь ухарч хоёулхнаа нягт бүслэлтэд орсноо Сүрэн Нямдорж хоёр анзаарсангүй. Хоёр анд эцсээ хүртэл тулалдахаар шийджээ. «Байрлал ашигтай. Эрэгчин эмэгчинээ үзэлцэнэ дээ» гэж Сүрэн шазуур зуун хэлээд, дайсныг өндийх зав өгөлгүй галаар шүршив. «Тийшээ буудаарай. Тэр хонхроор сэтлэн оръё» гэж Нямдорж шивнэв. Тийнхүү алхам алхмаар байрлалаа өөрчилж тэр хоёр дайсны бүслэлтээс мултран гарлаа. Найдвартай хоргодох газар орсон хойно тэнэсэн суманд Нямдорж оногджээ.

Байлдааны бүр шувтаргаар харуулд явсан отряд дайсны хүчтэй отрядтой тулгарчээ. Тулалдаан гурван өдөр үргэлжлэв. Дэлбэрэлтэд Сүрэнгийн нэг гарыг таслав. Гэвч тэр тулалдааны талбарыг орхисонгүй...

Түүнээс хойш олон жил өнгөрлөө. Одоо Сүрэн худгийн сахиул хийж байна. Хөдөлмөрийн их амьдралыг туулжээ. Дайны ахмад зүтгэлтэн, алдартай хөдөлмөрч Сүрэнгийн нэрийг нутаг усныхан нь их хүндэтгэлтэй дууддаг. Олон хүн түүнийг «багш» гэж нэрлэсээр байна. Сүрэнгийн байлдааны гавьяаны шагнал дээр Хөдөлмөрийн Улаан Тугийн одон, Алтан Гадас одон нэмэгджээ.

Тэр тулалдаанд оролцсон холбоочин Нямхүү хүүрнэхдээ: «Дайсан давшиж эхлэхдээ хүчнийхээ давууг ашиглаж манай хороог Хайлааст гол руу шахсан. Японгууд морьт цэргийн дивизийн штабын байрлалд хүртэл цөмөрснийг бид

## БНМАУ-ын Бага хурлын Тэргүүлэгчдийн 1939 оны арван нэгдүгээр сарын 5-ны өдрийн тогтоолоор Халхын гол дахь Дотоод явдлын Яамны харьяа Хязгаарын цэргийн ...заставыг 1939 оны тавдугаар сарын 5-наас наймдугаар сарын 30 хүртэл японы эзэрхэг түрэмгий самуурай нартай баатарлагаар тулалдаж, эх орныхоо дархан хилийг эрэлхэгээр хамгаалсан тул Байлдааны Гавьяаны Улаан Тугийн 1 дүгээр зэргийн одон тэмдгээр шагнажээ

дараа нь мэдсэн. Гэвч зөвлөлт, монголын цэргийг зүүн жигүүрээс нь тойрч, улмаар бүсэлж авах зорилго тавьсан дайсны оролдлогыг манай их бууны гэнэтийн бөөгнөрүүлсэн гал, зөвлөлт, монголын дайчдын шийдэмгий дайралт тас цохижээ. Японы ангиудын давшилтыг зогсоож, маргааш өглөөнөөс нь бид дайсныг түрж эхлэв» гэжээ.
Тэгэхэд ахлах дэслэгч, танкийн ротын захирагч, тулалдаанд хоёр удаа шархдаж, Халхын голын байлдаанаар Зөвлөлт Холбоот Улсын Баатар цол хүртсэн, одоо чөлөөнд байгаа хурандаа Василий Романович Филатовын дуртгал тэр өдрүүдийн байдлыг сайхан тусгаж байна.
— Тэр үед танкууд дээр радио холбоо байхгүй болохоор би зөвхөн биет үлгэр жишээгээр л ротынхоо байлдааны ажиллагааг удирдаж байлаа. Бид шөргөн галын зурвасыг их хурдтай туулж, японцуудын танк эсэргүүцэх хамгаалалтын байрлалд гарч байв. Манай танкууд дайсны галын цэгүүд, галт хэрэгсэл бүхий машин, амьд хүчийг устгав. Аминаасаа уйдсан японцууд миний танк доогуур мин шургуулж, шатаагч хольцтой лонхууд шидсэн боловч механик-жолооч Величкогийн чадамгай ажиллагааны ачаар эсэн мэнд гарлаа.
Хожим Халхын голд манай цэргийн наймдугаар сарын давшилтын үеэр В. Р. Филатовын танк түрүүлж улсын хил дээр гарч, араас нь монголын морьт цэргийн дивизийн ангиуд явсныг үүн дээр нэмж хэлбэл зохино гэж бодож байна.
Лодонгийн Дандар тэр өдрүүдийн тухай дурсан ярихдаа:
— Манай морьт цэргийн хороо Хайлаастын голын дагуу хоригролтын арван километр хэсгийг барьж байлаа. Монгол ангиудын хоёр талаар зөвлөлтийн 149 дүгээр хорооны хоёр салаа байрлал эзэлсэн байв. Мөн тэр хорооны сапёрын рот Халхын гол дээгүүр модон гүүр тавьж амжсан нь их буугаа нирггэдэхээс аварч, голын зүүн эрэгт гаргаж авах боломжтой болгов...
Манай ангиудыг тэр эрэгт гарах боломж олгосон мөнөөх гармын тухай хурандаа Константин Владимирович Яковлевтой ярилцлаа.
— Модон гүүрийг ганц шөнийн дотор тавих хэрэгтэй байсан юм. Бид урт маршаар голд хүрлээ. Тамсагбулагийн агуулахаас гуалин, утасны мод авчирах ажлыг түргэн зохион байгуулж, гүүрийн бүрдэл хэсгүүдийг бэлтгэж эхлэв. Бүрэнхий болсон хойно угсрах ажилд орлоо. Олон хүн гүнзгий усанд орж, хүйтэн усанд бие загзайж, урсгалын хүчин хөл сөгтгөж байлаа гэж тэр өгүүлэв.
Үүр гийхэд гүүр бэлэн боллоо. Тэгтэл гэнэт нисэх онгоцны хүнгэнэх дуу сонсогдов. Зүүнтэйгээс дайсны бөмбөгдөгч онгоцууд гарч ирлээ. Тэдгээрийн түрүүчийн хэсэг нь манай гүүр тийш эргэж, бөмбөг шүнгэнэх чимээ сонсогдоод дэлбэрэх дуун гарав. Түүнтэй зэрэгцээд манхан дээрээс пулемётоор шүршиж гарав. Дайсан мэдэгдэлгүй мярааж иржээ. Бид гол гарахаар ухасхийлээ. Дайсан онилоод байсан учир гүүрээр гарахад хэцүү байлаа. Олонх маань голыг самарч буюу олмоор гарсан билээ. Тэр даруй эрэг дээр тулалдаан өрнөв. Дайсны явган цэрэгтэй шууд тулгарч, гардан байлдаан эхлэв. Бид гүүрээ арайхийж хамгаалж байлаа. Санаандгүй бидний аз болоход пулемёттой байсан шиг санагдаж байна, монгол цэргүүд бидэнтэй нийллээ. Тэд тулалдсаар ухарч яваа хилчдийн хэсэг ажээ. Шөнөжин ширүүн байлдаан болж байв.
Халхын голын тулалдааны нэг, хоёрдугаар үед манай цэрэгт японы мэргэн буудагчид онц их хохирол учруулав. Бригадыг командлан захирагч М. П. Яковлев, хорооны захирагч И. М. Ремизов нарыг чухам тэд алсан юм.
Дайсны мэргэн буудагчид хосоор «ажиллаж байлаа». Тулалдааны үед пулемётын ротын захирагч байсан Иван Романович Чухно над нэг иймэрхүү явдал ярьсан билээ. Тийм хос мэргэн буудагчид манай ар талд хүртэл гарчихаад, жим зөрөг отож, зөвлөлт, монголын дарга, цэргүүдийг ав ажиггүй устгаж байлаа. Мэргэн буудагчид нийт батальоныг түгшүүлж байв. Тэднийг олж илрүүлж чадахгүй байсан юм.
Тэгээд огт санаандгүй байтал тийм хосын нэгийг буун дуу хараахан гаргаагүй байсан залуу улаан цэрэг Кильдяев илрүүлжээ. Түүнтэй шөнө, ёстой улаан нүүрээр учирчээ. Барилцаж авч, Кильдяев ялжээ. Дараа нь үхэл тарьгч «хосын» ахлагчийг бас олжээ. Түүнийг олзлон авсан юм. Байцаалт дээр дайсны мэргэн буудагч «Тушаал биелүүлсэн» гэхээс өөр ямар ч үг хэлсэнгүй.



## МОНГОЛЫН ЯРУУ ЯЛДАРТ 6 ДУГААР МОРЬТ ДИВИЗИЙН КОМАНДЛАЛ, АНГИЙН ЗАХИРАГЧИД

Дивизийн комиссар Д. Пэлжээ



Дивизийн штабын дарга хошууч М. Цэдэндаш



17 дугаар морьт хорооны захирагч, хожим дивизийн командлагч, БНМАУ-ын Баатар, дэслэгч Л. Дандар



15 дугаар морьт хорооны захирагч ахмад Ш. Дарамжав





Улаан тугт заставын зоригт хилчид. Дарга нь байсан П. Чогдон хожим БНМАУ-ын Баатар болов

ИНТЕРНАЦИОНАЛЧ БОЛОН ХОЛБООТНЫ ҮҮРЭГТЭЭ
ҮНЭНЧ УЛААН АРМИЙН БААТАРЛАГ
ДАЙЧИД ХАЛХЫН ГОЛД ИРЛЭЭ



АЖИЛЧИН-ТАРИАЧНЫ УЛААН АРМИЙН 57 ДУГААР ОНЦГОЙ КОРПУСЫН КОМАНДЛАЛ, ЗАРИМ АНГИ САЛБАРЫН ЗАХИРАГЧИД (АРМИЙН 1 ДҮГЭЭР ГРУПП БАЙГУУЛАГДАХААС ӨМНӨ)

Корпус командлан захирагч дивиз командлан захирагч Н. В. Фекленко



Корпусын комиссар, хорооны комиссар, хожим группийн Цэргийн зөвлөлийн гишүүн, дивизийн комиссар М. С. Никишев



Буудлагын 149 дүгээр хорооны комиссар В. А. Сычев



Мотобуудлагын 36 дугаар дивизийн их бууны дивизионы захирагч, хожим Зөвлөлт Холбоот Улсын Баатар болсон хошууч А. С. Рыбкин







Зүүн доод зураг дээр: Корпусын комиссар Ж. Лхагвасүрэн монголын 6 дугаар морьт дивизийн захирагчидтай ярилцаж байна

Марш хийгээд тэргүүн шугамд шууд очлоо...



Зөвлөлт, монголын
ангиудын захирагч нарт
байлдааны үүрэг өгч байна



Монголын холбоочид
тагнуулын мэдээг командын
байранд нэвтрүүлж байна

Дараагийн талд: Монгол
Ардын Хувьсгалт Цэргийн
их буучид маршаар





Корпусын комиссар
Ж. Лхагвасүрэн,
дивизийн захирагч
Ж. Цэрэн, их бууны газрын
дарга, хожим БНМАУ-ын
Баатар Б. Цог нар
тагнуулын мэдээ судалж
байна



Хянах байранд

6 дугаар дивизийн 17
дугаар морьт хорооны
эрэлхэг дайчид: хөнгөн
пулемётын наводчик, хожим
БНМАУ-ын Баатар болсон
Ц. Олзвой (төв дунд нь)
байлдагч Л. Лундаажанцан,
Чойжамц нарын хамт







Хамтарсан байлдааны ажиллагаа боловсруулж байна (зүүн гар талаас): хурандаа Рэнцэн, дивиз командлан захирагч Ж. Цэрэн, корпусын комиссар Ж. Лхагвасүрэн, зөвлөх Ф. Н. Воронин

Байлдаанд орох үүрэг өгөв



Гэхдээ бас хамгийн их цус асгаруулсан тулалдаан болох гэж байна...

***Баянцагааны операци японaugudын том бүлэглэл бут ниргэгдэж төгсөв. Энэ байлдаан манай цэргийн идэвхтэй хориглолтын үлгэр жишээ операци мөн бөгөөд хожим «Баянцагааны тулалдаан» гэж шударгаар нэрлэгдсэн юм. Баянцагааны байлдаанаас хойш японaugud Халхын голыг дахин гатлахыг зориглоогүй юм.***

Г. К. Жуков



# 3 БААТАРЛАГ БАЯНЦАГААН

Түрүүчийн саруудын тулалдааны оргил нь Баянцагааны тулалдаан байлаа.
Баянцагаан гэдэг намхан толгод Халхын голын наад талд оршино. Намхан боловч цэргийн талаар чухал энэ толгодоос хэдэн арван километр газрын бараа тоймтой харагдана. Долдугаар сарын 3-нд японaugud гэнэтийн цохилтоор манай хориглолтыг сэтэлж, Халхын голыг гатлаад Баянцагааныг эзлэн авав. Түүнийг эзэлж аваад хориглолт байгуулжээ. Г. К. Жуков дайсныг гол руу үлдэн хөөж, өндөрлөгийг эргүүлэн авах тушаал өгөв. Михаил Павлович Яковлевын командалсан танк, Иван Иванович Федюнинскийн механикжуулсан хороог тулалдаанд оруулав. Маршал хожим энэ операцийн тухай бичихдээ: «Нэгдүгээрт, тэдний явган цэрэг энэ эрэгт гарч ирмэгц танк эсэргүүцэх дугуй нүхнүүд гаргаж түүндээ шургав. Хоёрдугаарт, тэд танк эсэргүүцэх артиллери, зуу гаруй их буугаа чирч иржээ. Энэ эрэг дээр манай ангиудыг сарниулж, биднийг Халхын голын чанад дахь түшиц газрыг орхиход хүргэх аюул бий болов. Гэтэл бид тэр түшиц газарт хамаг найдвараа тавьсан юм. Ирээдүйгээ бодож үзээд тэр түшиц газрыг алдаж болохгүй байв. Яковлевын танкийн бригад явуут дундаа довтлох шийдвэр би гаргав. Явган цэргийн дэмжлэггүйгээр тэр бригад хүнд хохирол хүлээнэ гэдгийг би мэдэж байсан боловч тэгэхээс өөр аргагүй байлаа...» гэжээ.
Тэгээд танкийн бригад явуут тэлж, өндөрлөг өөд давшив. Дайсны их бууны галд, үхэх үйлтний ажилд, хүнд хэцүү тулалдаанд манай бригад танкийнхаа талыг алдаж, бие бүрэлдэхүүний тэн хагас орчим нь алагдаж шархдав. Танкууд бамбар мэт шатаж байлаа. Тулалдааны нэг хэсэгт 36 танк байлдаж байгаад удалгүй 24 нь шатав. Гэвч яковлевынхан, федюниныхан үүргээ биелүүлсэн юм.
Хоёр тал ээлжлэн амжилт олж гурван өдөр ширүүн тулалдаан хийлээ. Тэгээд эцэст нь японaugud тэсвэрлэсэнгүй, сандран ухарч, тоолгүй үймж бажгадан голд живэв.
Тэр тулалдаан болсон газар дээр одоо чулуун хөшөө, түүний ойролцоо өндөр суурин дээр үүргээ гүйцэтгэж, дайснаа дарж, дархан алдраа мандуулсан «бетэшка» хэмээх «БТ-7» танк тавьжээ. Тэрхүү 1939 онд энэ нь гайхамшигтай танкчид жолоодсон сайн танкууд байлаа. Энд Баянцагааны орчимд бригадыг командлан захирагч Михаил Павлович Яковлевын командалсан танкийн 11 дүгээр бригад, И. И. Федюнинскийн командалсан мотобуудлагын 24 дүгээр хороо, монголын 8 дугаар хуягт дивизион их буу, нисэх хүчинтэй хамтарч японы шигшмэл ангиудыг бут ниргэжээ. Яльгүй доошилбол фронтын шугамыг харуулсан бетон зараа бий.
Хөшөөнүүдийн ёроолд Халхын голын цайвар ягаан цэцэг ямагт нүд булааж байдаг юм.
Их бууны суманд онгилогдсон нүх, нуувч гуунд эргэн тойрны бүх газар одоо болтол эрээн цоохор харагдана.
Дараа нь толгодын энгэрт байгаа «Ерөн баатрын хөшөөнд» очицгооё. Монголын хөвгүүд охидын халамжтай гараар суулгасан улиангар, алимын модны дор Орос, Украин, Гүрж, зөвлөлтийн бусад бүгд найрамдах улсын хөвгүүд мөнхийн нойроор нойрсжээ. Энэ тухай монголын яруу найрагч Ш. Сүрэнжав ингэж бичжээ:

Ерөн баатрын нэр!
Нэр бүхний хойноос
Өнчирч уйлсан нүд!
Нэр бүхний цаанаас
Өрөвдөж хайрласан зүрх!..
Харьтныг алхуулаагүйдээ

Ужирч амарсан юм шиг
Халх голыг өгөөгүйдээ
Сэтгэл нь ханасан юм шиг
Харуулын албандаа
Үнэнч цэрэг хэвээр
Хязгаарын газартаа үлдэж
хоцорч дээ.

Самуурай нарыг Яковлевын танкчид түрүүлж бут ниргэсэн Баянцагааны тэнд саатан зогсоё. Энэ өндөрлөг дээр догшин машинуудтайгаа зогсож байсан танкчны хар хөх дуулгатай залуус тэгэхэд баатар зоригтны ёсоор амь эрсэдсэн боловч дайсныг цааш нь хөл гишгүүлээгүй юм.
К. М. Симоновын санаа өгснөөр тавьсан байж болох суурин дээр байгаа чухам энэ танк хожим Зөвлөлтийн Армийн чөлөөлсөн Европ, Азийн хотуудад босгосон олон хөшөө дурсгалын баатарлаг эгнээнд анхных байсан юм гэж бодогдов.
Энд амь үрэгдсэн Зөвлөлт Холбоот Улсын Баатар, бригадыг командлан захирагч Михаил Павлович Яковлевын охин Галина Михайловна Алюхина хөшөөний ёроолд нулимсаа арчаад тал нутгийн баглаа цэцэг тавьж билээ.
Би Халхын голд хэд дахин очсон, тэр бүрийд Баянцагаанд очдог. Монгол улсын эрх чөлөө, тусгаар тогтнолын төлөө тулалдаанд амь үрэгдэгсдийг залуу цэрэг эрс хэрхэн хүндэтгэж, «1939 оны долдугаар сарын 3—5-ны Баянцагааны тулалдаанд японы түрэмгийлэгчдийг ялсан Ажилчин Тариачны Улаан Армийн танкчин яковлевчуудад» гэсэн хөшөөний бичээсийг би ахин дахин уншиж, дэргэд нь байдаг даруухан цагаан баганан хөшөөний хажууд зогсдог байв. Энэ газар дээр амь үрэгдсэн 79 хүний цогцсыг энд оршуулсан юм. Баганан хөшөөн дээр гурван танкчны тухай дууны мөрүүдийг сийлжээ. Тэр дуу зөвлөлт, монголын ард түмний хөвгүүдийн цус асгаруулсан Баянцагааны өндөрлөгт чухам энд үүссэн юм шүү дээ.
Хуурай халуун салхи цэрэг эрсийн булшийг илбэнэ. Бетон булш болгон дээр бяцхан таван хошуу байна. Тэр үеэс үлдэж хоцорсон танкийн мөрийн дэргэд бас нэг бичигтэй булш байна. Булшны бичээсийг уншвал энд А. Н. Прядко, С. Л. Косенко, И. И. Лямин, Ф. И. Войткевич, зэрэгцээ нь Е. А. Степанюк, Ф. Е. Чашников, А. К. Хайлов, М. Н. Гребенников нарыг оршуулжээ.
Тэгэхэд Баянцагаанд хэн баатарлаг тулалдсан бэ? Даргыг нь аваад үзье. Яковлевын намтар бол хувьсгалын дараах түрүүчийн үеийнхний нийтийн амьдралын замнал юм. Михаил Павлович Ленинградын Путиловын (одоо Кировын) заводын ажилчны гэр бүлд өсжээ. Хүүхэд байхдаа цехэд орж, янз бүрийн ажил хийж явав. Арван долоон настай хүү Зөвлөлтийн Армид явсан байна. Орон даяар хүйтэн салхин дотор яндан дуугарч, их Ленинийг сүүлчийн замд нь үдсэн тэр жил Михаил Коммунист намд элсжээ. Тэгээд нэг жилийн дараа явган цэргийн сургууль төгсгөөд салаа командлах болжээ.
ЗСБНХУ урагш алхаж, армийг механикжуулжээ. Танкийн түрүүчийн ангиуд бий боллоо. Михаил Павлович хуягт танкийн ангид алба хааж, Луга хотод танкийн тусгай батальоныг командлав. 1938 оны есдүгээр сард Монголд байгаа танкийн 11 дүгээр бригадыг командлан захирагчаар томилогджээ. Баянцагаанд японы цэргийг бут ниргэхэд тийм чухал үүрэг гүйцэтгэсэн энэ бригадыг хожим, бригад командлан захирагчийг амь үрэгдсэнээс хойш М. П. Яковлевын нэрэмжит болгожээ. МАА-ийн танкийн бас нэг анги баатрын нэрээр нэрлэгджээ.
Үүн дээр нэмж хэлэхэд тэгэхэд Баянцагааны тулалдаанд Михаил Павлович өөрөө хэд хэдэн удаа байлдааны машинуудыг дайралтад удирдан оруулж, танкийн араас явж байсан явган цэргийн цөөн хэсэг японлчуудын галд таслагдаж хэвтэхэд бригадыг командлан захирагч танкаасаа гарч, гартаа гранат бариад хэвтсэн цэргүүдийг босгож өөрөө удирдан дайралтад оржээ.
Яковлевын нэр цагаан толгойн сүүлчийн үсгээр эхэлдэг боловч Г. К. Жуков Халхын голын байлдаанд Зөвлөлт Холбоот Улсын Баатар цол хүртэгсдийн нэрсийн жагсаалтад ямагт түүний нэрийг эхэлж дууддаг байв. ЗСБНХУ-ын Дээд Зөвлөлийн Тэргүүлэгчдийн 1939 оны наймдугаар сарын 29-ний зарлигаар эрхэм цолыг М. П. Яковлевт нэхэн шагнажээ.
Баянцагаан тийш одох ард түмний гүн хүндэтгэлийн зөрөг зам балрахгүй. Монголын морьт цэргүүд, Ажилчин Тариачны Улаан Армийн танкчин яковлевчуудын хөшөө, өндөрлөг дээр байрлуулсан чулуун хөшөө, хуучин танк руу нийт Монгол орноос хүн зон морьтой, явган цувж байна. Талын дундуур мушгиралдан урсах голын өндөр эрэг дээр пионерүүд, цэргүүд, малчин ардууд, ажилчид ирсэн байхыг харж болно. Монголд ажиллаж байгаа зөвлөлтийн мэргэжилтнүүд энд ирэх нь цөөнгүй. Баянцагааны тэнд чех, польш, герман, унгар, вьетнам хэлээр ярилцахыг сонсоно...





Зөвлөлт засгийн газрын даалгавраар корпус командлан захирагч Г. К. Жуков Халхын голд ирэв

БНМАУ-ын маршал
(өрлөг жанжин)
Х. Чойбалсан, корпус
командлан захирагч
Г. К. Жуков нар монгол
нутаг дээр уулзав





## Зөвлөлтийн дайчид Баянцагааны зүг хөдлөв





Холбооны салааны захирагч
Э. Банзрагч чухал мэдээ
авчирав. Түүнийг дор нь
штабт уламжлав...





Тагнуулчид бэлэн байна...







Зөвлөлт-монголын ангиуд тэр аяараа хүчтэй сөрөг цохилтод бэлтгэлээ



Фронтын группийн командлагч, зөвлөлт, монголын цэргийн үйл ажиллагааг зохицуулах удирдах газрын командлагч Г. М. Штерн, Г. К. Жуков нар монголын 6 дугаар морьт дивизид түүний захирагч хурандаа Л. Дандартай ярилцаж байна

Баянцагааны тулалдааны өдрүүдийн байлдааны зорилтыг дайчин болгонд, бүх төрлийн цэргийн анги салбар болгонд яв цав ойлгуулах нь чухал байлаа.

Баруун доод талын зураг дээр: танкийн 11 дүгээр бригадын ротын захирагч, ахлах дэслэгч, хожим Зөвлөлт Холбоот Улсын Баатар болсон А. В. Кукин танкийн захирагч И. Лопатков, М. Москалев, механикч-жолооч С. Обойлов нарт үүрэг өгч байна.









Дараагийн талд: Яковлевынхан дайралтад орохын өмнө

Ерөнхий давшилтын өмнө «дайны бурхан» болсон
их буу нижигнэж дайсанд хиар цохилт өгөв





Танкийн 11 дүгээр бригадын захирагч бригад командлан захирагч М. П. Яковлев



Мотобуудлагын 24 дүгээр хорооны захирагч хурандаа И. И. Федюнинский



149 дүгээр хорооны захирагч хошууч И. М. Ремизов

«Анхааараарай. Машиндаа!»

Газар, тэнгэр аль алинаас «самуурай нарт гал нээв!»

Дайсан бас нэг байрлалаа алдав









Тэд Баянцагаанд цусаа урсгав...
Хатуу ширүүн тулалдаан өдөржин шөнөжин үргэлжиллээ



Эмнэлгийн албаныхан хүчир их ажилтай байлаа. Дайчид олноор шархдаж, заримыг нь онгоцоор эмнэлэгт хүргэж байв



6 дугаар морьт дивизийн эмнэлгийн албаны дарга, цэргийн 3 дугаар зэргийн эмч И. М. Денисов, түүний гэргий, цэргийн 3 дугаар зэргийн эмч Т. И. Бодина нар





Яллаа! Толгод дээр улаан туг мандав!..

***...Үдийн хоолны өмнө нисэх онгоц агаарт хөөрч, тэдний манай нийлсэн хоёр зуугаад нисэх онгоц болов. Агаарын ширүүн тулалдаан боллоо...***
***Агаарын тулалдааны зураг авах хэцүү. Тулалдаан 3-аас 6 мянга хүртэл өндөрт болно. Тун жижигхэн.***

**Фронтын гэрэл зургийн сурвалжлагч**
**Павел Трошкины тэмдэглэлээс**



# 4 УЛААН ТАВАН ХОШУУТ ШОНХРУУД

Тавдугаар сарын 28-нд болсон агаарын анхны тулалдаанд японцууд ялсан билээ. Тэд нисэх онгоцны хоёр буудал дээр манай байлдааны техникийг устгаж, агаарт зөвлөлтийн 8 нисэх онгоцыг унагасан юм. Хоёр л нисэгч бааздаа эргэж ирсэн, харин японцууд нэг ч онгоцоор хохироогүй юм. Энэ явдалд өөрийн шалтгаан байсан юм. Бие бүрэлдэхүүн нь Хятадад байлдаж хашир суусан японы нисэх ангиуд хилээс холгүй газар сайтар тоноглогдсон буудлуудад байрлаж байлаа. БНМАУ-д халдан довтлохоос бүр өмнө Квантуны армийн штаб хэд хэдэн удаа байлдааны сургууль хийж, японцууд хожмын байлдааны ажиллагаа явагдах нутгуудыг урьдчилан тагнаж, нисэх хүчний тусгай газрын зургууд зохиожээ. Испанийн дайны туршлагатай болсон манай цэргийн хүмүүсийн үнэлэлтээр хүртэл «японы нисэгчид италийн нисэгчдээс үлэмж чадамгай, германы нисэгчдээс хавьгүй илүү шаргуу онгоцоо жолоодож байжээ».
Испани, Хятадын тэнгэрт байлдаж явсан зөвлөлтийн алдарт нисэгчид түүнээс хойш Халхын голд ирлээ. Тэдний дотор Сергей Грицевец, Григорий Кравченко, Иван Лакеев нар байв. Москвагаас бас цэргийн шилдэг нисэгчид хүрэлцэн ирлээ. Нисэх хүчний командлагчаар урьд нь бас Испанид байлдаж явсан Яков Смушкевичийг томилжээ. Байлдааны бүсэнд зөвлөлтийн шинэхэн нисэх онгоцууд ч ирлээ.
Удаж төдөлгүй эргэлт гарлаа... 1939 оны зургадугаар сарын 22-нд тал нутгийн дээр зөвлөлтийн 95, японы 120 байлдааны нисэх онгоц тулалдаж 43 нисэх онгоц сөнөөсний 12 нь зөвлөлтийн, 31 нь японых байв. Тийм тооны байлдааны нисэх онгоц сөнөөгдөж байсан ганц ч байлдаан агаарын тулалдааны түүхэнд гарч байгаагүй билээ.
Манай нисэх хүчин дайсны хүчийг тамирдуулахын тулд дайсны байрлалыг шөнийн цагаар дайрах ажиллагаа эхлэв. Тэр ажиллагаанд Жуковын тушаалаар монголын найман экипаж У-2 бөмбөгдөгч онгоцоор оролцлоо.
Халхын голын агаарын байлдааны явцад манай дайчид баатарлаг зоригтой, бие биедээ тусламтгай, эрэлхэг гавьяа байгуулахад бэлэн байдаг нь яруу тодорхой илэрлээ. Нисэгч Михаил Лукин онгоц нь сумand онгоdоход шатаж байгаа онгоцоо дайсны амьд хүч, техник бөөгнөрсөн газар тийш залж Аугаа их Эх орны дайнд Николай Гастеллогийн байгуулсан мөнхийн гавьяанаас урьтжээ... Витт Скобарихин, Виктор Кустов, Александр Мошин нар агаарт дайсны онгоцыг халз мөргөжээ. Виктор Рахов өөрийн нь дарга Григорий Кравченкогийн нисэх онгоцыг унахад нөхрөө гурван өдөр эрж, солиороод тал дундуур гүйж явсан түүнийг олж, түүний хаана байгааг машинд зааж утаагаар дохио өгчээ. Тамираа барсан Кравченког ангид нь авчирчээ. Чухамхүү Рахов японы гарамгай нисэгчидтэй хүчээ сорилцсон юм. Тэр өдрийн өмнө агаарт ширүүн тулалдаан болжээ. Байлдааны бүх нөөцөө дуусаад Рахов тулалдаанаас гараад гэнэт дайсны хоёр нисэх онгоцтой тааралджээ. Яах вэ? Виктор шийдсэн алхам хийхээр зориг шулуудаж, огцом эргээд хоёр онгоцны нэгийг гүйцэж очиж сөнөөв. Тэр онгоц доошоо алга одов. Дайрсан нисэгчийн ер бусын зүрх зоригийг сөрөн зогсож чадаагүй нөгөө нэг онгоц нь нүдэнд ташир орохыг хичээжээ.
Өөрийн найз хошууч Вячеслав Забалуевыг аварсан Сергей Иванович Грицевецийн Халхын голд байгуулсан гавьяа амьд домог болжээ. Забалуевын нисэх онгоц тулалдаанд сөнөж

## Бүгд найрамдах Испанид байлдаж, Хятадын тэнгэрт баатар болсон зөвлөлтийн шонхрууд нисэж ирэв

унахад нисэгч нь шүхрээр харайж дайсны нутагт буужээ. Грицевец нэг хүний суудалтай сөнөөгч онгоцоороо дэргэд нь очиж бууж, дайсны бууны галын дор хошууччийг авч буудал тийшээ нисэн оджээ.
Энэ гавьяаны тухай яруу найрагч Василий Лебедев-Кумач «Анд хоёр шонхор» шүлэг тэгэхэд бичжээ. Тэр шүлэгт ингэж гардаг:

...Нөхрийн сэтгэл даргын тушаалаас хүчтэй,
Эргээд тэр нутгийн зүг ниссэнгүй.
Дайснаа мөрдөж тойрог хийгээд
Даруй доошилж газарт буув.
Наашаа ор, түргэл гэм!
Түр ч гэсэн саатаж болохгүй.
«Банзай!» хашгирах дайснаас өрсөж
Байлдааны онгоц агаарт дэгдэв.

Халхын голд зөвлөлтийн нисэгчид үнэхээрийн домогт гавьяа байгуулсан юм. Жишээ нь Иван Иванович Красноюрченко байлдааны нислэг 111 удаа хийж, агаарын тулалдаанд 33 удаа оролцож, дайсны хуурай замын цэргийг дайрах ажиллагаанд 45 удаа оролцжээ. Пьянков японы дөрвөн нисэх онгоцыг, Красноюрченко таван нисэх онгоцыг сөнөөжээ.
Цэргийн нислэгийн гарамгай мастерууд Халхын голд халз дайралт хийжээ. Агаарын тулалдааны халз дайралт гэж юу болохыг тайлбарлахын хэрэггүй гэж бодож байна. Витт Федорович Скобарихин тулалдаанд халз дайралт хийжээ. Тэр өөрийн нөхөр, нисэгч Вуссыг хамгаалж, японы сөнөөгч онгоцыг мөргөж, түүний хэлтэрхийг өөрийн нисэх онгоцоор буудалдаа авчиржээ.
Ахмад Виктор Павлович Кустов халз дайралт хийжээ. Тэр японы бөмбөгдөгч онгоцыг сөнөөсөн, харин өөрөө амь үрэгджээ.
Дэслэгч Александр Федорович Мошины гавьяа бас энэ эгнээнд орно. Энэ тухай арай тодорхой өгүүлбэл зохино. Тэр, агаарын тулалдаанд дайсны нэг онгоцыг унагаад хоёр дахийн араас нэхэв. Гэвч тэр онгоцны нисэгч нь бас сайн нисэгч байсан учир онгоцоо огцом доош дарж, бултахыг оролджээ. Мошин хойноос нь хөөж, тэгтэл сум нь дуусжээ. Тэглээ ч гэсэн зөвлөлтийн шонхор хөөж гүйцээд сэнсээрээ японы онгоцны сүүлийг тас хяргажээ. Хэдэн минутын дараа тэр онгоц газар дээр унаж дэлбэрч, харин Александр Федорович буудалдаа огт гэмтэлгүй бүрэн бүтэн ирж буужээ.
Баатрын намтар жирийн юм. Владимир мужид тариачин айлд төрсөн, техникумд сурч, цэрэгт татагдаад цэргийн нисэхийн сургууль төгсгөсөн. Халхын голоос хойш цагаан финүүдтэй байлдаж, Агаарын цэргийн академид суралцжээ. Аугаа их Эх орны дайны үеэр Калинины фронт, Баруун Хойд фронтод германы нисэгчидтэй тулалдаж байсан. Зөвлөлт Холбоот Улсын Баатар А. Ф. Мошин 26 настайдаа 1943 оны долдугаар сарын 13-нд агаарын байлдаанд амь үрэгджээ.
Генерал Иван Алексеевич Лакеев өгүүлэхдээ:
— Намрын цэлмэг тэнгэрт бөөн нисэх онгоц тасралтгүй эргэлдэж байв. Дайсны зуу хүртэл нисэх онгоц бидний дээгүүр эргэлдэж байлаа. Элдвийн юм болдог сон. Японы нэг нисэгч шүхрээр харайж буусныг би санаж байна. Ойр хавьд өөр машин байгаагүй учир би «ариун цэврийн» машинаар тэр нисэгч тийш явлаа. Тэрбээр гар буу гаргаж ирлээ, буудах нь байна. Тэгтэл өөрийгөө буудаад үхэв. Хүүрийг нь машинд тавиад командын байранд ирж Жуковт илтгэлээ. Баримт бичгийг тагнуулын ротод өг гэж байна.
Лакеев цааш өгүүлэх нь:
— Хүн юм болгонд дасдаг. Жуковын командын байр байдаг Хамар давааны дээгүүр манай сөнөөгч нисэх онгоцууд байнга эргэлдэж байдагт бид бас дасжээ. Японччууд нисэж ирж гуядуулна. Манайхан миний дуудлагаар буудлаас хөөрч туслахаар явна, тулалдана. Өдөрт гучин удаа, тавин удаа нисне. Харин командын байрыг илрүүлээгүй, бөмбөгдөөгүй юм. Бидэнд онгоц хангалттай болохоор байлдаж чадах байв. Наймдугаар сарын 20-нд манай давшилт эхлэхэд тэнгэрт ёстой галав юүлж, эхлээд гал, дараа нь ухуулах хуудас, дахиад гал, дахиад ухуулах хуудсаар түргив.
Дороос харахад бүх юм алган дээр байгаа мэт. Байсхийгээд л ямар нэгэн онгоц хойд хормойгоо чирэх мэт утаа баагиулан ойчно. Голдуу японых. Дайсны нисэгчид дөнгөж сая бөөнөөр үйлдвэрлэсэн бас тэргүүн зэргийн нисэх онгоцоор нисэж байлаа. Сунжруу ширүүн тулалдаан болж байв. Нисэх онгоцны буудал 64 километр зайтай. Тэнгэр ямагт цэлмэг, юм бүхэн харагдаж байна. Дайсан өөрсдийнхөөсөө нэмэлт хүч ирүүлэхийг шаардаж байв. Бидэнд бас нэмж ирүүлж байлаа. Жуков намайг өдөрт хэд дахин дуудна. Тэр болгондоо тулалдааныг удирд гэж нэг л үг хэлнэ. Харин тулалдааныг яаж удирдаж байв аа? Тэгэхэд радио холбоо нисэх хүчинд саяхнаас л нэвтэрч байлаа. Ер юу эс бодож хийж байв даа. Газар дээр шохойгоор том тойрог цайлгаж татаад түүн дээр хар сум зурна. Дайсны шинэ нисэх онгоц гарч ирэхэд сумаа харуулж болгоомжлох дохио өгнө.
Өөрөөр хэлэхэд долдугаар сарын шувтаргаас Халхын голын тэнгэрт дайсны нисэх хүчин дангаар ноёрхох нь эцэс болж, зөвлөлт-монголын нисэх хүчний ноёрхол эхлэв.





Хувьсгалт Испанийн тэнгэрт тулалдсан Зөвлөлт Холбоот Улсын баатрууд Халхын голд уулзсан нь зөвлөлт-монголын нисэх хүчний командлагч корпус командлан захирагч Я. В. Смушкевич, хурандаа, хожим генерал болсон И. А. Лакеев нар

Зөвлөлтийн яруу алдарт хэдэн зуун нисэгчидтэй хамт ёстой л дөрөө харшуулан монгол анд найз нар нисэж байв





И-153 («Цахлайнууд»)
нисэх онгоцны хэсэг нисэгч:
зүүн гар талаас — комиссар
В. П. Рулин, дунд нь Испанид
болсон тулалдаанд
фашистуудын дэлт
бүргэдүүдийн аянга
байсан Зөвлөлт Холбоот
Улсын Баатар С. И. Грицевец



Командын байранд: агаарын
тулалдаан амжилттай болж
байна...





1939 оны зургадугаар сарын 20-нд сөнөөгч онгоцны нисэгч С. И. Грицевец ганц суудалтай нисэх онгоцоор Манжуурт дайсны нутагт бууж, агаарын тулалдаанд унасан, бүр Испанийн дайны үеийн найз нөхөр, сөнөөгч онгоцны 70 дугаар хорооны захирагч хошууч В. М. Забалуевыг аварчээ. Ийм гавьяа байгуулж, бас Халхын голын дараагийн тулалдаануудад амжилттай оролцсон учир С. И. Грицевец Зөвлөлт Холбоот Улсын хошой Баатар болов. Дашрамд хэлэхэд Аугаа их Эх орны дайнд генерал В. М. Забалуев дивиз, сөнөөгч нисэх хүчний корпус командалж, 1945 оны тавдугаар сард Зөвлөлт Холбоот Улсын Баатар болсон юм...





Монголын нисэх хорооны
захирагч З Бор



Хорооны штабын дарга
Дагва

Зөвлөлт, монголын «Цахлайнууд»
дайсанд хүнд цохилт өгөв

## Халхын голын тэнгэрийг хамгаалагчид...



Ажилчин-тариачны Улаан Армийн агаарын цэргийн хүчний эрдэм шинжилгээний институтийн туршин нисэгч, Зөвлөлт Холбоот Улсын Баатар В. Г. Рахов нөхдөдөө байлдааны туршлагаа ярьж байна





Улаан таван хошуут олон шонхор аймшиггүйгээр
дайсныг халз дайрч, Аугаа их Эх орны
дайны яруу алдарт баатруудын гавьяаг
угтан зөгнөж байв...



Халз дайралт хийдэг
аваргууд В. Ф. Скобарихин,
Я. А. Курбатов, А. Ф. Мошин
нар (зүүнээс баруун
талд)

***Зөвлөлт-монголын командлалын зорилго нь японы цэргийн хүчийг өвөр талаас хөдөлгөхгүй барьж, Номонхан Бүрд-Овооны ерөнхий чиглэлээр жигүүрээр хоёр талаас түрүүлж цохилт өгч, дараа нь Халхын гол болон улсын хилийн хооронд дайсныг бүслэн авч устгахад оршиж байв.***

«1939—1945 оны
дэлхийн хоёрдугаар дайны түүх», 2-р боть





# 5 ТАЛ ДАХЬ «КАННЫ»

1939 оны долдугаар сарын эцэс гэхэд Халхын голд байсан зөвлөлт-монголын цэргээр армийн 1 дүгээр групп эмхлэн байгуулж дуусав. Корпусыг командлан захирагч Жуков түүнийг командлав. Хилийн нөгөө талд японы 6 дугаар арми сөрөн зогсож байлаа. Түүний командлагч нь генерал Огиссу Риппо байв. Баянцагааны тулалдаанаас хойш фронт дээр харьцангуй нам гүм болов.

БНМАУ-ын нутаг дэвсгэрт цөмөрсөн түрэмгийлэгч этгээдийг бүсэлж бут ниргэх хожмын наймдугаар сарын операцийн төлөвлөгөөг Жуковын штабт боловсруулах ажил маш нууцаар, ид явагдаж байв. Өмнөд, хойд, төвийн гэсэн цохигч гурван бүлэг байгуулжээ. Дайсныг хуурах, манай цэргийн жинхэнэ ажиллагааг өнгөлөн далдлах талаар хамгийн үр бүтээлтэй арга хэмжээ авч явуулж байв. Зөвлөлт-монголын арми өвлийн ажиллагаанд бэлтгээд, өвөл болтол идэвхтэй давшилтын ажиллагаа огт явуулахгүй нь гэсэн дүр үзүүлж байлаа. Өвлийн хувцас хунар тэргүүтнийг ирүүлэхийг хүссэн хуурамч гуйлтыг Москвад явуулжээ. Түүнийг японччууд замаас нь барьж сонсжээ. Энэ тухай утсаар ч ярьсан юм. Энэ ярианы тухай нууц түлхүүрийг дайсагнагч штабт далдуур хүргэж амжжээ. Дайсан тэр урхинд орчихжээ. Гэтэл хэрэг дээрээ японы цэргийн фронтыг сэт цохиж, түүний цэргийг бүслэх аварга төлөвлөгөөг 1939 оны наймдугаар сарын 20-нд хэрэгжүүлэхээр төлөвлөжээ.

Жуков ихэд алдаршсан өөрийн «канны» бэлтгэхдээ («Каннын» операци гэдэг нь Ганнибал манай эриний өмнөх 216 онд ромчуудын армийг бүсэлж устгасан хотын нэрээр нэрлэгджээ) «Өвлийн хориглолтыг боловсронгуй болгох тухай» тушаал өгчээ. Газар сайгүй чарга хийж, блиндаж дулаалж, нийт эфирээр өвөлжилтийн тухай яриа болж байлаа. Түүний зэрэгцээ давшилтын бэлтгэлийг шуурхайлан хийж байв. Цэргүүд ил газраар, манхан дотор давших сургууль хийж, дайралт хийх, цэргийг урагш давшуулах, урт нуувчийг нөгөө талын цэргээс цэвэрлэх, гардан байлдаан хийх, танктай хамтран ажиллагаа явуулах арга техникийг боловсруулж байлаа. Түшиц газруудыг авах, бүслэлт дотор тулалдаан хийхэд суралцав. Танкчид элс, намагтай газрыг нэвтрэх дасгал сургууль хийж, нисэх хүчин, их буу, морьт цэрэгтэй хамтран ажиллах практикийг судлав. Тагнуулын ажиллагааг эрчимжүүллээ. Улс төрийн ажилтан нарын ажил, олон хувиар гардаг сонинууд их ач холбогдолтой байв.

Японччууд наймдугаар сарын 24-нд «ерөнхий давшилт» хийхээр товлосон нь Жуковын штабт тодорхой боллоо. Тэгээд өөрийн давшилтыг дөрвөн өдрийн өмнө буюу наймдугаар сарын 20-ны ням гаригт эхлэхээр шийджээ. Ням гаригт болгосны учир нь гэнэдүүлэх явдал их учир холбогдолтой байв. Манай талын хуурамч мэдээлэлд төөрөлдсөн дайсны олон генерал, офицер фронтоос зуу, хоёр зуу, гурван зуун километр зайтай байсан гэр бүлийнхэн дээрээ сайн өдөр очиж амрахаар тайван явцгаажээ.

Наймдугаар сарын 20-ны өглөө үүрээр манай 150 бөмбөгдөгч, 144 сөнөөгч онгоц агаарт хөөрлөө. Гучин минутын дараа дайсныг их буугаар балбаж, дайсны зенитийн их бууны байрлалыг дарав. Дараа нь манай нисэх хүчний дайралт дахин эхлэв.

Зөвлөлт-монголын ангиуд хүчтэй чанга яригчаар тавьсан «Интернационалын» аялгуу, хүчирхэг «ура»-ны дор өглөөний 8 цаг 45 минутад фронт даяар дайралтад оров.

Наймдугаар сарын 26-нд зөвлөлт-монголын ангиуд улсын хил дээр гарч, түүнээс бүр өмнө наймдугаар сарын 24-нд японы 6 дугаар армийн цохигч группийг бүслэлтийн цагирагт оруулж авчээ. Японччууд Ремизовын, Элст, Ногоон,

Хуруу нэрт толгодын дэргэд хамгийн ширүүн эсэргүүцэн байлдав. Зөвлөлт-монголын ангиуд энд нэгэнт бүслэгдсэн, сөнөх тавилантай дайсны шийдсэн эсэргүүцэлтэй тулгарав.
Сүүлчийн толгодуудын дэргэд ширүүн тулалдаан өрнөлөө. Дайсны ээлжит сөрөг дайралт эхэллээ. Манай пулемётчид эгнэсэн дайсныг 100—200 метр ойрхон ирүүлж байгаад шөргөн гал нээв. Дайралтыг няцаалаа. Гэтэл 25 хүнтэй групп нуувчуудад цөмөрч гардан байлдаан болов. Дайсны бүх цэрэг устгагдах шиг болов. Үгүй. Харилцан нэвтрэх газарт дайсны офицер, манай сум зөөгч цэрэг хоёр нүдэлдэж байв. Офицер нь самуурайн сэлмээр, цэрэг нь жадаар үзэлцэнэ. Хавь орчны хүмүүс тэдний нүдэлдэж байгаа газар тийш гүйв. «Хэл» болгож офицер хүнийг барьж авбал бузгай юм болно вий. Гэтэл тэгсэнгүй. Сум зөөгч залуу Бусидогийн сүнс болсон дайнчийг алав. Дайсны цэрэг, офицеруудын байдал найдваргүй байсан боловч тэд бууж өгсөнгүй, урт нуувчны тулалдаан гэгч болов. Дараа дараагаар дайрч, хоёр тал байсхийгээд гардан байлдаан хийнэ. Түүнээс хойш тэдгээр толгод үетсэн бялуу мэт төмрөөр дүүрэв. Бараг хагас зуун жилийн дараа одоо ч гэсэн тэдгээр нь бүдийж барайгаад жинхэнэ ногоон толгод болж огт чадахгүй байна.
Наймдугаар сарын 30 гэхэд японгуудад зөвхөн Ремизовын толгод л үлдэв. 1939 оны тав, зургадугаар сард энд И. М. Ремизовын командалсан зөвлөлтийн 149 дүгээр буудлагын хороо бусдаас удаан бөгөөд ширүүн тулалдсаныг дурдъя. Чухам ийм учраас толгодыг Иван Михайлович Ремизовын нэрээр нэрлэжээ. Тэгэхэд эцсийн бүлэгт ремизовынхан арга буюу ухарч, японгууд өндөрлөгийг эзэлж, тэнд маш хүчтэй бэхжиж авсан юм.
Түрэмгийлэгчийн 6 дугаар арми бүслэлтэд орж, БНМАУ-ын нутаг дэвсгэр бараг бүрэн чөлөөлөгдсөн наймдугаар сарын шувтаргаар байлдааны мэдээнд Ремизовын өндөрлөгийн нэр дахин гарах боллоо.
Давшиж байгаа зөвлөлт-монголын ангиуд өндөрлөгийг тал бүрээс хүрээлж, зүүнээс нь ремизовынхан, баруунаас нь федюнинынхан, өмнөөс нь яковлевынхан давшив.
Японгууд улангасан хориглож. Давшигч цэргийн байрлалын метр бүрийг тэндээс шүршиж, галлах нь маш эрчимтэй учир заримдаа дайчид толгой өндийлгөх аргагүй болно.
Харанхуй боллоо. Толгодыг пуужин, гал харвуулаар балбаж, дараа нь танк урагш давшиж, араас нь явган цэрэг хөдлөв. Урд нь улс төрийн удирдагч Тихон Буряк туг барьж явна. Дэргэд нь салааны бага дарга Василий Кирин явна. Тэгээд толгодын орой дээр гардан байлдаан боллоо. Григорий Долийн пулемётчид тэднийг тун сайхан дэмжлээ...
Дайсны цэргүүд өөрсдийн нь байдал найдваргүй болсныг ухааравч бууж өгсөнгүй. Хэт улайран бишрэгчид зөвлөлт-монголын салбар ангиудын дайралтын үеэр элсэн дотор шургаж, дараа нь зөвлөлт, монголын дайчдыг араас нь сэм устгаж байв.
Толгодын сэрвэн дэлбэрэлтэд нүх гарч эмтрэн, дашрамд хэлэхэд одоо ч тэр хэвээр байна.
Үүр гэгээрэхэд хүчирхэг «ура» их бууны буудлагын дууг дарж, дөрвөн зүг найман зовхисоос цуурайтав. Наран мандаж, толгодын орой дээр байгаа улаан далбаануудыг туяаруулав.
Эдгээр тулалдаанд монгол цэргүүд бас баатарлаг тулалдсан юм. Их бууны бэлтгэл болон нисэх хүчний цохилтын дараа тэд дайсны байрлалыг мөн дайрч, японы ангиудын үлдэгдлийг улсын хилээс гадагш үлдэн хөөв. Дараа нь монгол ангиуд фронтын баруун жигүүрийг хамгаалж хориглолтод орлоо.
Наймдугаар сарын сүүлчийн тулалдаануудад монголын олон дайчин тодорлоо. Тэдний дотор хуягтын салааны захирагч Содов, байлдагч Хайнзан, холбоочин Ендонжамц, Жамъянжамц, их бууны ротын захирагч Дармаа нар байв. Зэвсгийн засварын газрын дарга Гомбо, байлдагч Тавхай, жолооч Сандагдорж, хорооны арын албаны дарга Далантай, ариун цэврийн байцаагч Мижид нар үүргээ сайн биелүүлэв.
Наймдугаар сарын 31 гэхэд урт нуувчны бараг долоо хоногийн шаргуу тэмцлийн дараа Халхын голын зүүн эрэгт бүслэгдсэн японы бүлэглэл бүрэн устгагдав. Жанжны толгойд төрж, боловсруулж амьдралд хэрэгжүүлэхэд олон арван мянган хүн оролцсон «Канны» суут төлөвлөгөө монголын тал нутагт биежиж, түрэмгийлэгчид бүрэн бут ниргэгдэв.





## МОНГОЛ АРДЫН ХУВЬСГАЛТ ЦЭРГИЙН ОПЕРАТИВЫН ХЭСЭГ ЗӨВЛӨЛТИЙН ЦЭРГИЙН КОМАНДЛАЛТАЙ МӨР ЗЭРЭГЦЭН АЖИЛЛАЖ БАЙЛАА



БНМАУ-ын Бүх цэргийн жанжны орлогч, МАХЦ-ийн Улс төрийн газрын дарга корпусын комиссар Ж. Лхагвасүрэн



МАХЦ-ийн Жанжин штабын дарга дивиз командлан захирагч Ж. Цэрэн



МАХЦ-ийн их бууны газрын дарга Б. Цог



МАХЦ-ийн нисэх хүчний командлагч бригад командлан захирагч М. Зайсанов



МАХЦ-ийн байлдааны бэлтгэлийн дарга хурандаа Г. Эрэндоо



Зөвлөлтийн командлал (зүүнээс баруун тийш): Фронтын группийн цэргийн зөвлөлийн гишүүн корпусын комиссар Н. И. Бирюков, Ажилчин-тариачны Улаан Армийн агаарын цэргийн хүчний орлогч командлагч корпус командлан захирагч Я. В. Смушкевич, армийн 1 дүгээр группийн цэргийн командлагч корпус командлан захирагч Г. К. Жуков, Цэргийн зөвлөлийн гишүүн дивизийн комиссар М. С. Никишев, фронтын группийн командлагч армийн II зэргийн командлагч Г. М. Штерн, Улаан Армийн их бууны командлагч корпус командлан захирагч Н. Н. Воронов











## Давшиж байгаа цэрэгтэй хамт газар сайгүй явдаг кинооператор, гэрэл зургийн сурвалжлагчид, сэтгүүлчид, зохиолчид явж байлаа

Айхыг үнэхээрийн мэддэггүй, фронтын гэрэл зургийн сурвалжлагчид П. Трошкин, С. Гусев, В. Темин, Б. Дэмбэрэл, М. Бернштейн болон бусад хүмүүсийг ангиудад сайн мэддэг байлаа





Цэргийн ахуй байдлыг сайн зохион байгуулах нь дайчин үзэл санаа өндөр байна гэсэн үг...

**Арын албаны өө сэвгүй хангамж дайсныг ялахад их ач холбогдолтой**










Сонины дэргэд винтов...



Уран үгийн мастерууд, фронтын болон төвийн хэвлэлийн сурвалжлагчид: К. Симонов, З. Хацревин, Д. Ортенберг, Н. Федоренко, Б. Лапин, Л. Славин





«Героическая красноармейская» гэдэг фронтын сонины газарт ээлжит дугаарыг бэлтгэж байна



Сонины эрхлэгч, хурандаа Д. И. Ортенбергт зохиолч В. П. Ставский фронтын тухай сэтгэгдлээ ярьж байна







ГЕРОИЧЕСКАЯ КРАСНОАРМЕЙСКАЯ

№ 67 август 1939 г.

В атаку! За Родину!

УНИЧТОЖИМ ЯПОНСКИХ ЗАХВАТЧИКОВ

В помощь чтецу, агитатору

Героизм и мужество воинов Красной Армии

БОЕВОЙ ЛИСТОК № 9

Под огнем—противника

В помощь чтецу и агитатору

ДОБЛЕСТНЫЕ ГЕРОИ ХАЛХИН-ГОЛА, ЗАВЕРШИМ РАЗГРОМ ЯПОНСКИХ ПРОВОКАТОРОВ ВОЙНЫ!

К бою

У РЕНИ ХАЛХИН-ГОЛ

ПРИКАЗ

войскам 1-й армейской группы

3 сентября 1939 г.

Патриот

Мужество

Наши друзья—герои цирики

ULAAN ODON

Шинэ хэвлэл сонин, дайчин ухуулах хуудас тэргүүн шугамд ирлээ



Монголын дайчдыг эрэлхэг зоригт эх орончид болон төлөвшихөд нам-улс төрийн өдөр тутмын ажил, тухайлбал «Эх орны төлөө» гэдэг фронтын сонин чухал үүрэг гүйцэтгэсэн юм







«Эх орны төлөө» сонины эрхлэгч С. Равдан

## Нам-улс төрийн ажил анги салбар, тасаг салаануудад төвлөрөв

В первичную парторганизацию
В/ч 6162.
от Федорова Михаила
Александровича

Заявление

Прошу принять меня в ряды ВКП/б
Быть членом ВКП/б это великое счастье,
это жизнь или смерть
В ответ на наглую японскую
агрессию я хочу идти в бой коммунистом и бить врага до
полного его разгрома, до
полного построения коммунизма во всем мире, не жалея ни сил ни самой жизни
для осуществления программы
партии

7 8 39. Федоров





Зүүн гар талаас: хорооны комиссар В. А. Сычев, дивизийн комиссар П. И. Горохов, ахмад Р. Медведев нар тэргүүн шугам дээр



## Халхын голын шийдвэрлэх тулалдааны өмнөхөн Коммунист намд 1204, комсомолд 1809 цэрэг, дарга элсэв



Нам, комсомолын гишүүний бат илэрхийлэхийн гэрэл зургийг хээрийн нөхцөлд бэлдэж хийж байлаа



Улс төрийн удирдагч Михаилин дөнгөж сая намын орлогч гишүүн болсон байлдагч Чеканцевт баяр хүргэж байна



Дараагийн талд: Улс төрийн удирдагч Т. Сафронов намд элссэн салааны захирагчийн туслах А. Поленов, галт салааны захирагч А. Анисимов нартай хамт

**Тулалдаанд орохын өмнө нам, комсомолын хурлууд болдог жамтай. Коммунистууд, комсомолчид давшигчдын тэргүүн эгнээнд явахыг тангараглав**







Дараагийн талд:
Г. К. Жуковын санаачилгаар байгуулагдсан фронтын дуу бүжгийн чуулгын тоглолт зөвлөлт, монголын дайчдын сонирхлыг их татдаг байв. Том давшилтын өмнө бүжиг танцдаа хүрээ гэж үү? гэсэн бодол төрүүлж бас дайсныг мэхлэх арга болж байлаа

**Тэр завсар ерөнхий давшилтад няхуур бөгөөд
бүх талаар бэлтгэж байв**



Цэргүүдэд хувцас хунар нийлүүлэв...



...дарга нар нь ангиудынхаа харилцан ажиллагааны нарийн ширийн зүйлийг хэлэлцэж тохиролцов





...явган цэрэг бэлтгэж байв

...танкчид сайтар өнгөлөн далдалж, харин оперативын газрын зургийг штабын ажилтан нар бэлтгэв







Халхын голын байлдааны ажиллагаа явагдах гэж байсан газарт хүрэлцэн ирсэн маршал Х. Чойбалсанг корпус командлан захирагч Г. К. Жуков, Н. Н. Воронов нар угтав

Их буучид, морьт цэрэг хамгийн тохиромжтой байрлал эзэлжээ









Хорооны комиссар
В. А. Сычев, армийн
II зэргийн командлагч
Г. М. Штерн, БНМАУ-д
суугаа ЗСБНХУ-ын онц
бүрэн эрхт элчин сайд
И. А. Иванов, корпус
командлан захирагч
Н. Н. Воронов, БНМАУ-ын
маршал (өрлөг жанжин)
Х. Чойбалсан, корпус
командлан захирагч
Г. К. Жуков, дивиз
командлан захирагч
Ж. Цэрэн нар давшилтын
өмнөхөн





Харин анги салбаруудад
сүүлчийн бэлтгэл хийсээр
байв

Дараагийн талд:
Их бууны хүчтэй бэлтгэлийн
дараа японы
түрэмгийлэгчдийн хувьд
ниргэх тавилантай «Канны»
тулалдаан монголын
тал нутагт эхлэв...

Дайсны зүг танкууд ухасхийв. Тэгээд зөвлөлт, монголын цэргүүд японы хориглолтод цөмрөн оров...





Зөвлөлт-монголын нисэх хүчин давшиж байгаа ангиудаа дэмжив. Агаарт тулалдаан тасралтгүй болж байлаа

Энэ ба дараагийн талд:
Ах дүү хоёр армийн төрөл бүрийн цэргийн түрэлтийг тогтоох аргагүй байлаа!



ГАЗЕТУ ИЗ ЧАСТИ НЕ ВЫНОСИТЬ И БЕРЕЖНО ХРАНИТЬ

# ГЕРОИЧЕСКАЯ КРАСНОАРМЕЙСКАЯ

29 августа
вторник
№ 77. 1939 г.

# НА ГРАНИЦАХ МОНГОЛЬСКОЙ НАРОДНОЙ РЕСПУБЛИКИ РЕЕТ ПОБЕДОНОСНОЕ КРАСНОЕ ЗНАМЯ

## БОЙЦЫ КРАСНОЙ АРМИИ ПЛЕЧОМ К ПЛЕЧУ ВМЕСТЕ С ЦИРИКАМИ РАЗГРОМИЛИ И УНИЧТОЖИЛИ ЯПОНСКУЮ ГАДИНУ

## ПРИВЕТСТВИЕ МАРШАЛА МНР ЧОЙБОЛСАНА

**Бойцам, командирам и политработникам РККА, цирикам, командирам и политическим работникам МНРА.**

Поздравляю участников халхин-голских боев с успехами, достигнутыми в решительном наступлении на японцев. Желаю вам дальнейших побед в разгроме врага на нашей земле.

Бойцы РККА и бойцы Народной революционной армии не зазнаются успехами и не успокаиваются на достигнутом. Они удесятеряют энергию для того, чтобы множить свои победы и быть готовыми к любым случайностям, помня, что враг коварен и способен на всякую подлость.

Да здравствуют советско-монгольские войска, героически отстаивающие неприкосновенность границ свободной МНР!

Да здравствует непобедимая РККА и ее железный нарком товарищ Ворошилов!

Да здравствует наш друг, учитель и гениальный вождь трудящихся всего мира товарищ Сталин!

**Маршал МНР ЧОЙБОЛСАН.**



ГЕРОИ ХАЛХИН-ГОЛА. Лейтенант танкист орденоносной части имени М. П. Яковлева Г. Васильев беседует с цириками МНРА.

Фото В. Темина и М. Бернштейна

## СВОДКА ИЗ РАЙОНА БОЕВЫХ ДЕЙСТВИЙ

### ЗА 28 АВГУСТА

На границах Монгольской Народной Республики гордо реют красные знамена монголо-советских войск. Наши части прочно укрепляются на завоеванных рубежах. Наши войска штурмуют сопку Ремизовскую, где укрылись остатки разгромленных японских частей.

С каждым часом все больше сжимается кольцо монголо-советских войск вокруг высоты Ремизовской. Наши войска с огромным воодушевлением штурмуют сопку. Каждая рота имеет красный флаг. Они соревнуются на право первыми водрузить красное знамя на вершине сопки.

Японцы, находящиеся на сопке Ремизовской, ночью пытались отдельными группами вырваться из окружения, но натыкались на штыки наших бойцов и бежали обратно в укрытия, оставив много трупов.

В блестящей операции 20—28 августа монголо-советскими войсками разгромлено и уничтожено 64, 71 и 72 полки 23 японской пехотной дивизии, 26 и 28 полки 7 пехотной дивизии, 45 полк 6 пехотной дивизии, 32 полк 8 пехотной дивизии, прибывшей недавно на пополнение японской армии на монгольской границе, 5 охранный отряд, кавалерийские и артиллерийские полки 23 дивизии, а также ряд других японских частей.

Советско-монгольские войска захватили все имущество окруженных и уничтоженных японских частей, в том числе имущество и документы штаба 23 дивизии, захвачено свыше 100 орудий, огромное количество минометов, пулеметов, винтовок, тысячи снарядов и много сотен тысяч патронов. Захвачен японский госпиталь со всем имуществом, несколько тысяч одеял, много продовольствия.

27 августа наша авиация сбила 14 японских бомбардировщиков и 10 японских истребителей. С 20 по 27 августа славные советские летчики уничтожили 113 японских истребителей, в том числе 8 истребителей на земле, 36 бомбардировщиков, 3 пассажирских самолета «Дуглас» и один многоместный пассажирский самолет. Всего за 8 дней уничтожено 153 японских самолета.

## Пять ночей самоотверженной работы

В боях за Нурен Обо у подножья сопки было оставлено много снарядов, зарядных ящиков и гильз. Необходимо было вывезти их из-под обстрела японской батареи.

Цирик Лапсан, получивший новую грузовую машину, изъявил желание выполнить эту задачу. Командование удовлетворило его желание. Лапсан двинулся к цели. Искусно замаскировав машину ветвями и травой, Лапсан скрытыми подступами, под неумолкавшей канонадой артиллерии и пулеметов, пробирался через рвы и барханы. Пять ночей Тамба бесстрашно водил машину, груженную боеприпасами. Вокруг рвались снаряды, свистели пули, в воздухе рыскали самолеты. Но ничто не остановило отважного цирика. Все снаряды, зарядные ящики и гильзы были полностью вывезены из-под обстрела японской батареи.

**И. Козлов.**

## ЦИРИКИ-АРТИЛЛЕРИСТЫ МЕТКО БИЛИ ВРАГА

Революционные цирики-артиллеристы горели желанием поскорее расправиться с японцами, посягнувшими на их священную землю.

20 августа подразделения быстро заняли исходные позиции. Точно в назначенное время батарея пристреляла цели. После первого залета нашей авиации с бомбами, батарея метким огнем ликвидировала несколько пулеметных точек и два артиллерийских наблюдательных пункта.

Уверенно работали расчеты тов. Дамдина. Не обращая внимания на сильный обстрел противника, командир батареи решил сперва ликвидировать наблюдательный пункт японцев. Это было сделано быстро и решительно. Батарея прекратила огонь.

В это же время батарея орденоносца тов. Гурху обнаружила огневую позицию японцев и открыла по ней ураганный огонь.

Началось незабываемое наступление эскадронов при поддержке танков орденоносной части имени тов. Яковлева. Батарея тов. Гурху оставила один взвод для продолжения огня по батарее японцев, которые находились в сильно укрепленном манхане. Второй взвод, снявшись с огневой позиции, на быстром аллюре догнал наступавших.

Заняв выгодные рубежи, орудия открыли убийственный огонь прямой наводкой по батарее самураев. После первых же выстрелов полетели вверх обломки вражеских орудий. Японцы, не выдержав такого меткого огня, бежали, оставив на месте 6 орудий, ручные и станковые пулеметы и много другого боевого имущества, в том числе знамя японского полка, завтрак и тапочки.

Орудийные расчеты тов. Басайжаба и тов. Тутуб обеспечили беспрепятственное продвижение вперед эскадронов и танков, которые с успехом завершили атаку укрепленного японцами манхана.

Старший лейтенант
**Н. Скирда.**

*Манай ард түмэн өөрийн эрх чөлөө, тусгаар тогтнолын төлөө тэмцлийн түүхэнд Халхын голын орчимд японы булаан эзлэгчидтэй хийсэн та нарын баатарлаг тэмцлийг алтан үсгээр бичнэ. Та нар ах дүүгийн сэтгэл харамгүй тусламж үзүүлээгүй бол бид монголын тусгаар тогтносон хувьсгалт төр улсаа алдах байлаа.*

Монголын Ардын Хувьсгалт Армийн цэргүүдээс зөвлөлтийн дайчдад явуулсан захидлаас («Героическая красноармейская», 1939 оны наймдугаар сарын 30)






# 6 МӨНХИЙН ЯРУУ АЛДАР

«90 баатрын» хөшөө. Улиангарын навч сэрчигнэнэ. Тал дахь хөх ягаан харганын бутууд нүүрний сэвх мэт харагдана. Зэрлэг алим. Шаравын Сүрэнжав алдарт дуульдаа энэ хөшөө дурсгалын тухай бичсэн юм. Хэрвээ түүнийг цагаан шүлэгт хөрвүүлэх аваас иймэрхүү үг болох биз: Сумны хонгиогоор босгосон хөшөөний дэргэд би зогсож, бүдгэрсэн бичээсийг ширтнэм. Уйтгар гуниг зүрх өвтгөж, зүсэн зүйлийн бодол толгойд оволзоно. Хүмүүс янз бүрийн цагт төрдөг, хүн бүр өөр өөрийн цагт үхдэг. Тэр өдрийг хэн ч урьдчилан мэдэхгүй, гэтэл энэ орос хөвгүүд бүгд хамт үхсэн гэж хөшөөн дээр яагаад бичив? Тэд нар яагаад өөрсдийн үхэх цагийг 1939 оны наймдугаар сарын тэр тунгалаг өдөр угтав?

Зөвлөлүүдийн орны баатрууд энд миний эх орны төлөө амь өрсөн тулалдаж, тулалдааны талбар дээр амь үрэгдсэн юм. Харин гучин есөн оны наймдугаар сарын тэр өдрүүдэд би төржээ.

Тэд явж, би монголын тал нутагт ирж, уйлж унжихгүй, харин тэдний алдар гавьяаг магтан дуулахаар мэндэлжээ. Би бол дайны нижигнээн дунд өссөн хүү, чөлөөт, энх амгалан орны дуучин цэрэг болсон юм...

Есдүгээр сарын дундуур Халхын голын тулалдаан бүрэн төгсжээ. Харилцан тохирсны дагуу цэргийн олзлогдогсдыг солилцож, түүнчлэн японы цэргийн албан хаагчдын оршуулгыг задлан шинжилж, хүүрийг эзэн улсад явуулжээ.

Японы эрх баригчид энэхүү тал нутгийн гол дээр болсон хэрэг явдлыг будлиан гэж нэрлэсэн боловч өөрийн цар хүрээгээр ямарваа хилийн будлианаас давсан нь мэдээжийн хэрэг. Зарлаагүй дайнд олон арван мянган цэрэг офицер, олон зуун танк, нисэх онгоц, их буу оролцжээ.

Энэ тулалдаан болон түүнд японы цэрэг бут ниргэгдсэн явдлыг Аугаа их Эх орны дайн эхэлсэн 1941—1942 онд милитарист Япон улс Зөвлөлт Холбоот Улсын эсрэг бүрэн хэмжээний байлдааны ажиллагаа явуулахад саад болсон шалтгааны нэг гэж үздэг юм. Энэ ялалт мандах нарны эзэнт улсын чоны хомхой сэтгэл, баруун болон умар зүг шунахайрсан түрэмгий санаархлыг тас цохижээ.

Монголын цэргийн дээд командлагч, хожим олон жил БНМАУ-ын батлан хамгаалах яамны сайд байсан Жамъянгийн Лхагвасүрэн ярихдаа:

— Халхын голын байлдаан бол дайсны томоохон бүлэглэлийг бүсэлж бүрэн устгасан хир хэмжээний хувьд урьд өмнө гарч байгаагүй юм. Цааш нь гэж генерал хоёр дахь хуруугаа нугалаад,— Аугаа их Эх орны дайны үед ч бараг давтагдаагүй тийм том агаарын тулалдаан болсон юм. Бас нэг зүйл бол Халхын голын байлдаанд танкийн болон механикжуулсан том ангиуд бас пуужинт зэвсэг болох «газар-агаар» ангиллын пуужин, нисэх онгоцны пуужинт техник анх удаа хэрэглэж, танкууд анх удаа голыг ёроолоор нь гаталсан юм.

Халхын голд болсон зарлаагүй дайны бусад чухал сургамж ч бас байлаа.

Жишээлэхэд зөвлөлтийн цэргийн олон жанжин энд асар их туршлагатай болсон нь ЗСБНХУ-ын хаяанд тулж ирээд байсан Аугаа их Эх орны дайны үед тун их хэрэг болжээ. Тэд нар туршлагатай дарга нар болон өсжээ. Зарим жишээ дурдъя. И. И. Федюнинский 1939 онд хурандаа байсан, Аугаа их Эх орны дайнд фронтын хамгийн хариуцлагатай хэсгүүдэд байлдаж, дайны дараа армийн генерал болжээ. Халхын голд ахлагч нисэгчээр байлдаж байсан А. Д. Якименко дэслэгч генерал болжээ. Анх удаа агаарт дайсны онгоцыг халз мөргөсөн ахлах дэслэгч В. Ф. Скобарихин дайн дуусахад хурандаа болсон байв.

Халхын голд байлдаж байсан чухам тэр хүмүүс бүр Москва орчмын байлдааны үеэр хамгийн найдвартай, самбаа алддаггүй,

Армийн 1 дүгээр группийн дэд командлагч М. И. Потапов Халхын голын байлдааны гал зогсоох тухай японцуудтай хэлэлцээ хийх зөвлөлт-монголын цэргийн төлөөлөгчдийг тэргүүлжээ. Төлөөлөгчдийн бүрэлдэхүүнд монголын талаас МАХЦ-ийн Жанжин штабын дарга дивиз командлан захирагч Ж. Цэрэн оржээ

Хоёр талын төлөөлөгчид гал зогсоох тухай хэлэлцээн дээр. Номонхан Бүрд-Овооны урд орших хөндийд. 1939 оны есдүгээр сарын 17-ны 16 цаг

хамгийн аймшиггүй, бүтээлч дарга цэргүүд байв гэж Г. К. Жуков тэмдэглэжээ.
МАХН-ын Төв Хорооны тогтоолоор Улаанбаатар хотод 1979 онд Г. К. Жуковын дурсгалын музей нээгдэв. Нээлтийн ёслол дээр байлцах завшаан над олдсон юм. Усархаг бороотой байсан болович Жуковын нэрэмжит өргөн чөлөөнд олон мянган хүн цугласан байлаа. Монголын удирдагчид үг хэллээ. Улаанбаатарт байдаг Г. К. Жуковын музейн захирал нөхөр Осор саяхан над ярихдаа:
— Халхын голын түрүүчийн баатруудын нэг гэж Коммунист нам, зөвлөлтийн ард түмний гарамгай хүү, Аугаа их Эх орны дайны яруу алдарт жанжин Георгий Константинович Жуковын нэрийг бид зүй ёсоор нэрлэдэг юм. Монгол нутаг дээр Г. К. Жуковын гарамгай жанжин болох авьяас тодорч эхэлсэнд монголчууд бид бахархдаг юм гэж хэлэв.
Монголын засгийн газрын хүсэлтээр БНМАУ-д түр байсан зөвлөлтийн цэргийн армийн 1 дүгээр группийн командлагч байхдаа 1939 оны есдүгээр сараас 1940 оны тавдугаар сарыг дуустал жанжны сууж ажиллаж байсан тэр байшинд Улаанбаатарын Жуковын музей байрлаж байна. Музейд хосгүй чухал гар бичмэл, хэвлэмэл материал, гэрэл зураг, хувийн эд юм хадгалагдаж байна. Музейн үзмэрийн нэлээд хэсэг Халхын голд болсон хэрэг явдалд зориулагджээ. Дайны жилүүд дэх зөвлөлт, монголын ах дүү ард түмний дайчин хамтын ажиллагааны тухай өгүүлсэн сонирхолтой гэрэл зургуудыг энд үзэж болно. Маршалын хүртсэн монголын шагнал болох БНМАУ-ын Баатрын Алтан таван хошуу, Сүхбаатарын гурван одон, Байлдааны Улаан Тугийн хоёр одон, медалиудыг энд тавьжээ. Говь-Алтай, Сэлэнгэ аймгийн хөдөлмөрчдөөс иргүүлсэн хоёр улаан туг анхаарал татаж байна. Тэдгээр туг дээр: «Баруун фронтын командлагч армийн генерал нөхөр Жуковт ялалтын халуун баярыг хүргэе!» гэж бичжээ.
1981 оны арван хоёрдугаар сарын 5-нд Монголын нийслэлд Георгий Константинович Жуковын хөшөөг баяр ёслолын байдалд нээв.
Маршалын ажлын ширээ энэ байна. Тэр ширээ бараг тавин жилийн өмнө байсан тэр газартаа байна. Жанжны нүдний шил, луужин, утасны аппарат, хуйтай сэлэм, Зөвлөлт Холбоот Улсын Баатар цол олгох тухай 1939 оны наймдугаар сарын 29-ний зарлиг, Георгий Константиновичийг БНМАУ-ын нийслэл Улаанбаатар хотын хүндэт иргэнээр сонгосон тухай жуух бичиг энд байна.
Музейн санал сэтгэгдлийн дэвтэрт олон зуун тэмдэглэл байна. Түүний нэгийг уншвал: «Эх орондоо, интернационалч үүрэгтээ хязгааргүй үнэнч байж, манай орны эрх чөлөө, тусгаар тогтнолыг алтан амиараа хамгаалсан монгол, зөвлөлтийн ард түмний баатарлаг хөвгүүдийн дурсгалыг монголын ард түмэн, түүний залуу үеийнхэн ариунаар хүндэтгэж байна. Халхын голын баатруудыг гүнээ хүндэтгэж, хүүгийн ёсны талархал илэрхийлэх, тэдний мөнхийн гавьяаны сүр жавхлангийн өмнө тэргүүн бөхийлгөхийн тулд бид энд ирлээ. Улаанбаатарын Багшийн дээд сургуулийн оюутнууд» гэжээ.
Жуковын музейгээс Халхын голын ялалтын дурсгалт газруудаар явах авто аялал гарч байна.
Чойбалсан хотод маршал Г. К. Жуковын ажиллаж байсан байшинд «Халхын голын ялалт» музей нээгджээ. 1939 оны Халхын голын тулалдааны үед зөвлөлт, монголын цэргийн хамтран явуулсан байлдааны ажиллагааны тухай баримт сэлт, гэрэл зургийг энд тавьжээ. Халхын голынхны байлдааны тугуудыг энд тавьжээ.
Намайг нэг удаа Улаанбаатарын музейд очиход монголын генерал Д. Цэдэв (намхан нуруутай, буурал тэргүүнтэй, монголын цэргийн түүхч, бид хоёр маш ойр танилцаж, нэг бус удаа хамт ажиллаж байсан юм) ярихдаа:
— Туг бол баатарлаг уламжлалыг хадгалагчийн хувьд өнөөдөр ч чухал үүрэг гүйцэтгэж байна. Тэдгээр нь манай дайчдад, монголын нийт залуучуудад онц их хэрэгтэй, байлдааны нандин шүтээнийг ашиглах хэлбэр олон янз. Тэгээд одоо хувьсгалт залуучуудын эвлэлийн бага хурлууд дээр туг гаргаж, тугийн дэргэд залуучуудын эвлэлийн гишүүнд элсүүлж байна. Залуучууд ариун цус шингээсэн тугт үнэнч байхаа тангараглаад гавшгай барилгуудад ажиллахаар явж, эцгүүдийн дайчин алдрын газраар аялалд явж байна гэв...





Армийн 1 дүгээр группийн командлагч, корпус командлан захирагч Г. К. Жуков бүх анги, нэгтгэлийн дарга нартай хамт байлдааны ажиллагааг дүгнэж байна.
Хамар даваа. 1939 оны аравдугаар сарын 5







1939 оны арван нэгдүгээр сарын 7-нд Аугаа их Октябрийн социалист хувьсгалын 22 жилийн ойд зориулсан зөвлөлт-монголын цэргийн хамтарсан парад Улаанбаатарт болов





Халхын гол дахь армийн 1 дүгээр группийн командлагч, корпус командлан захирагч, хожим Зөвлөлт Холбоот Улсын дөрвөн удаагийн Баатар, БНМАУ-ын Баатар болсон Зөвлөлт Холбоот Улсын Маршал Г. К. Жуков



24 дүгээр буудлагын хорооны захирагч, хожим Зөвлөлт Холбоот Улсын Баатар, БНМАУ-ын Баатар болсон армийн генерал И. И. Федюнинский (үүнээс эхлээд Халхын голын орчимд болсон үйл явдлаас хойших зарим зургийг авлаа)







Халхын голд сөнөөгч онгоцны хорооны захирагч байсан Зөвлөлт Холбоот Улсын хошой Баатар (1939.02.22, 1939.08.29) хошууч С. И. Грицевец (үүнээс эхлээд албан тушаал, цолыг 1939 оны байдлаар заав)



Сөнөөгч онгоцны хорооны захирагч, Зөвлөлт Холбоот Улсын хошой Баатар (1939.02.22, 1939.08.29) хошууч Г. П. Кравченко



Нисэх хүчний группийн командлагч, Зөвлөлт Холбоот Улсын хошой Баатар (1937, 1939) корпус командлан захирагч Я. В. Смушкевич





Танкийн 11 дүгээр бригадын 2 дугаар тусгай батальоны захирагч хошууч К. Н. Абрамов



Танкийн 11 дүгээр бригадын 1 дүгээр батальоны ротын захирагч М. П. Агибалов



Мотохуягтын 8 дугаар бригадын хуягт машины захирагч салааны бага захирагч В. А. Аминев



Танкийн 11 дүгээр бригадын ахлах механикч-жолооч бага захирагч М. С. Аношин



Бөмбөгдөгч хурдан нисэх онгоцны 38 дугаар хорооны эскадрилийн захирагч В. И. Артамонов



Сөнөөгч онгоцны 22 дугаар хорооны захирагчийн туслах ахмад А. И. Балашев



Хөнгөн танкийн 6 дугаар бригадын тагнуулын тусгай батальоны захирагч ахмад Г. Я. Борисенко



Мотохуягт 8 дугаар бригадын автохуягт батальоны ротын захирагч ахлах дэслэгч А. П. Босов



Хөнгөн танкийн 6 дугаар бригадын гал харвагч танкийн механикч-жолооч бага захирагч И. И. Бронец



Бөмбөгдөгч нисэх хүчний 150 дугаар холимог нисэх онгоцны хорооны захирагч хошууч М. Ф. Бурмистров



Танкийн 11 дүгээр бригадын 2 дугаар батальоны ротын захирагч ахлах дэслэгч А. Ф. Васильев



Их бууны 185 дугаар хорооны батарейн захирагч ахмад Л. М. Воеводин



Сөнөөгч онгоцны 22 дугаар хорооны захирагч хошууч Н. Г. Глазыкин



Сөнөөгч онгоцны 22 дугаар хорооны эскадрилийн захирагчийн туслах дэслэгч Н. В. Гринев



57 дугаар дивизийн буудлагын 127 дугаар хорооны захирагч хошууч Н. Ф. Грухин



Сөнөөгч онгоцны 56 дугаар хорооны захирагч С. П. Данилов



36 дугаар дивизийн мотобуудлагын 149 дүгээр хорооны батальоны захирагч ахмад А. П. Ермаков



Сөнөөгч онгоцны 70 дугаар хорооны эскадрилийн захирагч ахмад Н. П. Жердев



Хөнгөн танкийн 11 дүгээр бригадын ротын захирагч ахлах дэслэгч Н. С. Задорин



Сөнөөгч онгоцны 70 дугаар хорооны захирагч ахмад А. А. Зайцев



Мотобуудлагын 82 дугаар дивизийн буудлагын 603 дугаар хорооны захирагч Н. Н. Зайюльев



Хөнгөн танкийн 11 дүгээр бригадын ротын захирагч ахмад Н. П. Ильченко



Сөнөөгч онгоцны 22 дугаар хорооны комиссар батальоны комиссар В. Н. Калачев



Танкийн 11 дүгээр бригадын танкийн 2 дугаар тусгай батальоны ротын улс төрийн удирдагч А. И. Киселев



Сөнөөгч онгоцны 56 дугаар хорооны эскадрилийн захирагч ахмад В. П. Кустов



Сөнөөгч онгоцны 56 дугаар хорооны захирагч хурандаа Т. Ф. Куцевалов



Хөнгөн танкийн 6 дугаар бригадын танкийн захирагч бага захирагч Е. К. Лазарев



Хөнгөн танкийн 11 дүгээр бригадын танкийн захирагч бага захирагч В. П. Луговой



36 дугаар дивизийн мотобуудлагын 24 дүгээр хорооны батальоны захирагчийн үүрэг гүйцэтгэгч В. Н. Кожухов



Танкийн 11 дүгээр бригадын танкийн 2 дугаар тусгай батальоны ахлах механикч-жолооч М. М. Козлитин



Танкийн 11 дүгээр бригадын гал харвагч танкийн салааны захирагч бага дэслэгч Д. Ф. Козлов



Хөнгөн танкийн 6 дугаар бригадын батальоны захирагч ахмад Б. А. Копцов



Хөнгөн танкийн 11 дүгээр бригадын танкийн батальоны штабын дарга ахмад М. А. Лукин



36 дугаар дивизийн мотобуудлагын 149 дүгээр хорооны тасгийн захирагч С. П. Мартышкин



Танкийн 11 дүгээр бригадын батальоны захирагч хошууч Г. М. Михайлов



Хөнгөн танкийн 11 дүгээр бригадын танкийн 4 дүгээр тусгай батальоны салааны захирагч дэслэгч Е. Е. Мороз



Хөнгөн танкийн 6 дугаар бригадын тагнуулын тусгай батальоны захирагч улс төрийн ахлах удирдагч А. В. Котцов



Мотохуягтын 9 дүгээр бригадын хуягт авто батальоны хуягт машины захирагч М. С. Кочетов



Сөнөөгч онгоцны 22 дугаар хорооны эскадрилийн захирагчийн туслах дэслэгч И. И. Красноюрченко



Хөнгөн танкийн 11 дүгээр бригадын танкийн 3 дугаар батальоны ротын захирагч ахлах дэслэгч А. В. Кукин



Мотохуягтын 8 дугаар бригадын буудлага-пулемётын батальоны комиссар улс төрийн ахлах удирдагч А. Н. Московский



Сөнөөгч нисэх хүчний бригадын сөнөөгч онгоцны 56 дугаар хорооны нисэгч дэслэгч А. Ф. Мошин



Мотобуудлага-пулемётын 5 дугаар бригадын ротын захирагч ахлах дэслэгч И. С. Мясников



Сөнөөгч онгоцны 70 дугаар хорооны эскадрилийн захирагч ахлах дэслэгч М. П. Нога



Сөнөөгч онгоцны 70 дугаар хорооны эскадрилийн захирагчийн туслах ахлах дэслэгч Л. А. Орлов



Танкийн 6 дугаар бригадын танкийн механикч-жолооч бага захирагч С. Т. Поднавознов



Буудлагын 82 дугаар дивизийн буудлагын 603 дугаар хорооны холбооны тасгийн захирагч П. Е. Пономарёв



Мотобуудлагын 36 дугаар дивизийн их бууны 175 дугаар хорооны зэвсгийн захирагч Н. З. Попов



Танкийн 11 дүгээр бригадын танкийн механикч-жолооч бага захирагч И. В. Просолов



Сөнөөгч онгоцны 22 дугаар хорооны салааны захирагч дэслэгч А. П. Пьянков



Агаарын цэргийн хүчний эрдэм шинжилгээний институтийн туршигч-нисэгч ахлах дэслэгч В. Г. Рахов



36 дугаар дивизийн мотобуудлагын 149 дүгээр хорооны захирагч хошууч И. М. Ремизов



36 дугаар дивизийн их бууны 175 дугаар хорооны их бууны дивизионы захирагч А. С. Рыбкин



Сөнөөгч онгоцны 22 дугаар хорооны эскадрилийн захирагч ахлах дэслэгч В. Ф. Скобарихин



Танкийн 6 дугаар бригадын танкийн батальоны комиссар батальоны комиссар П. А. Скопин



Танкийн 6 дугаар бригадын танкийн механикч-жолооч бага захирагч В. С. Слобозян





Нисэх онгоцны 70 дугаар хорооны нисэхийн арга техникийн байцаагч хошууч Б. А. Смирнов



Танкийн 6 дугаар бригадын байлдааны хангамжийн ротын захирагчийн туслах Ф. Я. Спехов



Сөнөөгч онгоцны 19 дүгээр хорооны нисэхийн арга техникийн байцаагч ахмад Е. Н. Степанов



Хөнгөн танкийн 6 дугаар бригадын танкийн батальоны комиссар А. И. Суворов



Механикжуулсан 11 дүгээр корпусын захирагч дивиз командлан захирагч М. Ф. Терёхин



Мотохуягтын 9 дүгээр бригадын тагнуулын ротын улс төрийн удирдагч В. И. Тихонов



Сөнөөгч онгоцны 22 дугаар хорооны эскадрилийн захирагч ахлах дэслэгч В. П. Трубаченко



Танкийн 11 дүгээр бригадын ротын захирагч ахлах дэслэгч В. Р. Филатов



Сөнөөгч онгоцны 22 дугаар хорооны эскадрилийн захирагч ахлах дэслэгч В. Ф. Чистяков



Зөвлөлт, монголын цэргийн үйл ажиллагааг зохицуулах фронтын удирдах газрын командлагч Г. М. Штерн



Сөнөөгч онгоцны 22 дугаар хорооны 2 дугаар эскадрилийн нисэгч дэслэгч А. Д. Якименко



Танкийн 11 дүгээр бригадын захирагч бригад командлан захирагч М. П. Яковлев

Маршал Х. Чойбалсан
зоригт шонхруудад шагнал
гардуулсны дараа.
Улаанбаатар



ЗСБНХУ-ын Дээд Зөвлөлийн
Тэргүүлэгчдийн дарга
М. И. Калинин Халхын
голд шалгарсан дайчдад
төрийн дээд шагнал
гардуулсны дараа. Москва







Хилийн заставын пулемётчин Д. Гуулин



6 дугаар морьт дивизийн батарейн улс төрийн удирдагч Л. Гэлэгбаатар



6 дугаар морьт дивизийн захирагч хурандаа Л. Дандар



8 дугаар морьт дивизийн 23 дугаар хорооны захирагч хошууч Ч. Дугаржав



Хилийн заставын тасгийн дарга Н. Жамба



8 дугаар морьт дивизийн захирагч хурандаа Л. Нянтайсүрэн



6 дугаар морьт дивизийн 17 дугаар хорооны пулемётчин Ц. Олзвой



8 дугаар морьт дивизийн 22 дугаар хорооны пулемётчин Д. Самдан



Хилийн заставын дарга С. Төмөрбаатар



6 дугаар морьт дивизийн хуягт дивизионы хуягтын жолооч Д. Хаянхярваа



Хилийн заставын дарга П. Чогдон



8 дугаар морьт дивизийн 23 дугаар морьт хорооны салааны захирагч В. Шарав



Хилийн заставын байлдагч Э. Шийлэг



6 дугаар морьт дивизийн 17 дугаар морьт хорооны сумангийн захирагч дэслэгч М. Экей

*...Халхын голд байгуулсан хамтын ялалт нь аугаа*
*их Ленин, Монголын хувьсгалын удирдагч*
*Сүхбаатар нар бат бэх үндсийг тавьсан*
*Монгол-Зөвлөлтийн найрамдлын түүхэнд гандан*
*буурШгүй хуудас болж орсон билээ.*
*Энэ ялалт манай хоёр ард түмний ленинч найрамдал,*
*манай зэвсэгт хүчнүүдийн дайчин холбоо*
*ялагдашгүй хүчтэйг тод томруун харуулсан билээ.*

***Ж. Батмөнх***



Халхын голын байлдаанд
байгуулсан ялалтын
дурсгалын хөшөө



Дорнод аймгийн Сүмбэр сумын маршал Г. К. Жуковын нэрэмжит сангийн аж ахуйн төв дэх дайчин алдрын музей



Улаанбаатар хот дахь маршал Г. К. Жуковын дурсгалын музей





Ч. Батмөнх, Б. Дашням, Л. Дамба, Б. Равсал. «Хамтын ялалт» туурган зургаас

Хилчин дайчдын дурсгалын
хөшөө. Халхын гол

М. П. Яковлев,
яковлевынхны дурсгалын
хөшөө. Халхын гол

Халхын гол дахь
дурсгалын цогцолбор





Чойбалсан хот дахь
нисэгчдийн хөшөө



90 баатрын хөшөө.
Халхын гол



Чойбалсан хот дахь
монгол дайчдын хөшөө



Халхын голын тулалдаанаас хойш тавин жил өнгөрсөн одоо үед армийн 1 дүгээр группийн командлагчийн штаб байсан толгод болох Хамар даваанаас холгүй том суурин байгуулагдсан нь Г. К. Жуковын нэрэмжит сангийн аж ахуйн төв юм. Энэ аж ахуй олон салбартай, 500 хүн ажилладаг, 40 мянган гектар хагалдаг газартай, 30 мянган толгой мал, 200 трактортой. Сангийн аж ахуйтай зэрэгцээ орон даяар нэрд гарсан Халхын голын хөдөө аж ахуйн туршлагын станц бий. Тэнд хүнсний ногоо, Монголд урьд байгаагүй жимс тарьж байна

